# Galata
Galanni Hundi Ka Rabbii Aalamaati.

Kitaabni kun kan barreeffame Bara 2005 A.L.I.odeeffannoo jalqabaa (primary data) bu'uura godhateeti. Waggaa 10 booda ragaan madda odeeffannoo lammaffaa (secondary source data) irraa sassaabamee kan qindaaye bara 2016 A.L.I.ti.

Kitaaba kana keessatti baroonni tuqaman A.L.I. Yoo jedhame malee hundumtuu akka lakkoofsa Awuroppaati

**Seenaa Nama Rabbii beekamaa kana, katmii tiyya akka Rabbi na tolchu niyyadhee du’aayii Qur’aanaa kan armaan gadiitiin waqfii akka ta’u ifaajeera.**

وَٱلَّذِينَ جَآءُو مِنۢ بَعۡدِهِمۡ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱغۡفِرۡ لَنَا وَلِإِخۡوَٰنِنَا ٱلَّذِينَ سَبَقُونَا
بِٱلۡإِيمَٰنِ وَلَا تَجۡعَلۡ فِي قُلُوبِنَا غِلّٗا لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ رَبَّنَآ إِنَّكَ رَءُوفٞ
رَّحِيمٌ ١٠

worri (mu’mintootaa kan hanga guyyaa qiyaamaatti, Muhaajiraafi Ansaara boodaan dhufu) ni jedhan: ‘Yaa Rabbi! nuufi orma keenya ka amananii nu dura dabraniifis araarami. Waanyoo worra amanee qalbii keenya keessatti hin taasisini. Rabbii keenya, (wonni akkanatti si kadhannuuf), situ akkaan rahmata godhaa; situ rahmata heddummaataaf’!

**Warri yaada dabalataa erguu feetan: Lakk Mob. 0911535891 naa bilbilaa, ykn email: kediribrahim@rocketmail.com jechuun naa barreessaa.**

**Namni seenaa kana keessatti bakki kun sirrii miti jettan, waan sirrii ta'e, yookaan waan hafuu hin qabnetu osoo hin barreeffamne hafee jira kan jettan, waan hafe san ragaa qulqulluun barreessudhaan barreeffama qindaaye, kan gulaaluu (edit gochuu) hin feesifne keeyyatata sirriifi qubee sirriin naa ergaa.**

Dr. Kadiir Ibraahim
(Caamsaa 1/2024)

# Contents

## Boqonnaa Tokko: Hidda Dhaloota H/ Muhammad Sa'id Nabi Aadamiin irraa Hanga Haaji Sa'id Jilootti

H/ Muhammad H/Sa'id Jiloo, Nama Rabbiiti; Rabbooma isaanii irraa nama Qur'aanaan osoo dubbatuufi Qur'aanaan osoo hojjatu Daarul Aakiraa deeme. Sababa kanaan (haga namni ragaa namaa bayu tokkottu) nama katmiin tolte. Goota; gootummaa irraa nama waan itti amane tokko nama sodaaf jecha irraa of duuba hin deebine. Hayyuudha; Hayyummaa irraa nama fulduratti waa fageessee xiinxalluufi waan xiinxalle irratti nama karoora cimaa baafatu. Arjaadha; arjummaa irraa nama fira isaatii tole, nama aanaafi gosa isaatii tole, nama Arsii tole, nama dhala namaat (ilmaan Aadamii) tole. Ragaa waan dubbatamee kana seenaa isaanii kutaa 'Toltuu gurguddoo Dhala namaatiif fakkeenya taatu tan H/Muhammad Hojjatan" mata duree jedhu jalatti ofuma keetii arguuf teetta. H/ Muhammadiifi abbaan isaaniitis mootii Arsii waan ta'aniif, H/ Muhammad jireenya biyya lafaa kana keessatti walumaa gala ilmaan Aadamiitiif waan tolaniif, hidda dhaloota isaanii Abbaa ilma namaa (nabi Aadam) irraa hanga abbaa isaanii (H/ Sa'id Jiloo)iitti addeesssudhaan seenaa isaanii eegalla.

# 1. Sanyii Nabi Aadam hanga Nuuhiitti

Nabi Aadam Ilmaaniifi intalas hedduu hore. Ilmaan Aadam Haabil, Qaabil, Shiis turan. Ilmaan Aadam keessaa ka sanyiin dheeratte Shiiz. Nabi Nuuhiin hiddi dhaloota isaanii Shiizitti gala. Nuuh ka Laamikiiti; Laamiki ka Matulsalkiiti; Matulsalki ka Idriis; Idriis ka Yaarid, Yaarid ka Mahalaalil; Mahalaalil ka Qinaaniiti; Qinaan ka Arwaas; Arwaas Ka Shiiz ilma Aadamiiti (Yelland Family History and Genealogy, www.yelland.ca). Hortee kanneen Umrii isaan turan waliin gabatee armaan gadii ilaali.



## 1.1. Hortee Nuuhii

Akkuma taatoo armaan gadii irraa hubatamutti, Nabi Nuuh ilmaan afur qaban: 1, Kana’aan 2, Haam 3, Saam 4. Yaafis. Ilmaan afran irraa kan horan sadiin: Haam, Saamiifi Yafis. Akka seenaan himutti, dhumaatii rafrafa galaanaa booda nabi Nuuh Doonii/Markaba sadi hojjatudhaan, markaba tokko Haamiifi ilmaan isaatii kennee karaa galaana Diimaatiin, Ardii Afrikaa irra akka qubatan taasise. Ilma lammaffaa, Saamiin doonii lammaffaa ilmaan isaa waliin yaabbisee ardii giddu gala baha Eeshiyaafi Awuroppaa akka qubatan taasise. Ilma sadaffaa Yaafisiin immoo ilmaan isaa waliin doonii sadaffaa yaabbatanii karaa galaana Hindiitiin Eeshiyaa gama bahaatiin akka qubatan taasise jedhama (Itiyoophiyaa Ye saatinael Gool: Fissihaa Yaazee, Yelland Family History and Genealogy, www.yelland.ca). Hortee Nuuhiifi ilmaan ilmaan isaanii taatoo armaan gadii irraa xiinxalli



### 1.1.1. Hortee Haam

Akkuma taatoo armaan olii irraa hubatamu,Ilmaan Haam afran kanneen armaan gadiiti:

1. Kuush (Cush)-Abbaa Ummatoota gurraacha Afrikaa keessumattuu abbaa Oromoo fa'a hore;
2. Misraayim (abbaa warra Misraa (Egypt) hore;
3. Fuut (Put) (Warra Kasluuhiim warra Falasxiinota sanyii Jaaluut hore) fi (Kaftooriim )abbaa warra Liibiyaa horeefi
4. Kana'aan (Canaan), abbaa Jabuusotaa, Giirgaashotaa, Amoorotaa ( Hivites, Jebusites, Arvadites, Girgashites, Amorites, Arkites, Sinites, Hittites, Sidonians, Perizzites, Zemarites) hore.

**Ilmaan Ilmaan Haamii**

Akkuma taatoo armaan gadii irraa hubatamu, Ilman Haam afur. Ilmaan ilmaan isaanii immoo: Kuush (Sebaa, Huweylaa, Sabtaa, Raamaa, Sabtiikaafi Numruud); kunniin warra Oromoofi ummattoota gurraacha Afirikaa hore. Mizraayim (Luudiim, Anaamiim, Lihaabiim, Naftuuhiim, BaasruusiimKaasluuhiim, Kaftooriim) Kunniin immoo warra Ummata Masrii yookaan Qibxiyyoota hore. Fuut immoo warra Falasxiinota duriifi Liibiyaa hore. Kana'aan (Siidoon, Hees); Kunniin warra Sanyii kana'aanotaa hore (Yelland Family History and Genealogy, www.yelland.ca).



## 1.1.2. Hortee Saam

Ilmaan saam Jaha. Isaanis: Ilaam, Ashuur, Luud, Iramiifi Arfaksad.

1. Ilaam/Elam (sanyii Araboota durii Kan akka gosa Jur’hum)
2. As-huur/Asshur (sanyii Assyria)
3. Luud/Lud-Lydians (Sanyii Liidiyaanotaa)
4. Iram/Aram (sanyii Aramaic, Armenia, Mesopotamia, Syria)
5. Arfaksaad/Arphaxad (Sanyii Nabi Ibraahim irraa dhalate)

**Ilmaan Ilmaan Seem**

Ilmaan Saamii jahan keessaa warri sanyiin isaanii hore Arfakshaadiifi Irami. Arfakshaad Shaalikiin dhalche. Shaalik Aabiriin dhalche. Aabir immo ilmaan lama Faaligiifi Yoqxaaniin dhalfate. Nabi Ibraahim Faaligitti gala. Ibraahim ka Aazar, Aazar ka Nahuur; Nahuur ka Saaru’; Saaru’ ka Ra’uuti. Ra’uun ka Faalig. Yoqxaan immoo Almuudaad, Shilif, Hazarmaafiis, Jeeraa, Hadooraam, Uzaal, Diklaa, Obaal, Abimaa’eel, Saba’I, Ofiir, Haviilaa, Jobaa dha. Taatoo armaan gadii ilaali. Kunniin warra sanyii Araboota durii hore. [Arabni lama: Araba durii fi Araba Sanyii Ismaa’il irraa gadi kaatu]. Iram immoo warra sanyii sooriyaa (syrea) hore (Yelland Family History and Genealogy, www.yelland.ca). Taatoo armaan gadii ilaali.




*Taatoo Hortee Saamii (seem)*

### Sanyii Ibraahimii

Sanyii Seemii keessaa kan hormaataafi Nabiyyummaan Rabbiin badhaase Ibraahimiifi sanyii isaaniiti. Ibraahim ilmaanlamaan Isihaaqiifi Ismaa'iliitiin hortee baay'ee badhaadhan. Isihaaq Ya'quubiin dhalche. Ya'quub immoo ilmaan kudha lama (Banii Israa'il kan jedhaman hore. Ilmaan kudha lamaan kunniin gosa kudha lama ta'anii Nabiyyoonni baay'een isaan keessaa ergaman. Gama Ismaa'iliitiin immoo hortee Arabootaattu argame. Nabi Muhammad damee ismaa'iliiti (Family Tree of Prophets: majesticislam.files.wordpress.com 2011). Hidda dhaloota nabiyyootaa taatoo armaan gadii ilaali.



### 1.1.3. Hortee Yaafis (Japheth):

Ilmaan Yaafis torba: Yaavaan, Maajuuj, Madaayi, Tubaal, Tiiraas, Meshekiifi Goomeer dha (Yelland Family History and Genealogy, www.yelland.ca). Sanyiin isaanii:

1. **Yaavaan/**Javan (Warra giriik, Roomota, Faransaa, Xaaliyaan, Ispeen, Poortugaal [Greece, Romans, Romance -- French, Italians, Spanish, Portuguese]
2. Maajuuj/Magog (Warra shiisiyaanotaa, Islaavota, Bulgaarota, Bohimiyaanota, Poolota, Islovaakota, Kirooshiyaanota) [Scythians, Slavs, Bulgarians, Bohemians, Poles, Slovaks, Croatians]
3. Madaayi/Madai (Warra Hindootaa, Iraan/Faarisoota, medoota, Afgaanota, Kurdoota [Indians & Iranic: Medes, Persians, Afghans, Kurds]
4. Tubaal/Tubal (Jiraattota kibba Galaana Gurraachaa (Black Sea)
5. Tiras (Tiraashiyaanota, tiwutoonota, Jarmanoota, Iskaandinaaviyaanota, Ingiliizota, Juutota [Thracians, Teutons, Germans, Scandinavian, Anglo-Saxon, Jutes]
6. Meshech (warroota Raashiyaa) [Russia]
7. Gomer (Warroota seeltikii) [Celtic]

Taatoo armaan gadii ilaali.



## 1.2. Hidda Dhaloota Oromoo Aadam irraa

Akkuma taatoo armaan gadii irraa hubatamu, silsilanni Sanyii Oromoo hanga Aadamiitti akkana: Aadam-Shiiz-Nuuh-Haam-Kuush-Oromoo. Qooda sanyii armaan gadii keessaa Oromoon damee Haam irraa Kuushitti gala. Ilmaan Oromoo lama: Booranaafi Bareentu. Arsiin immoo damee Bareentuuti. Taatoo armaan gadii ilaali.



### 1.2.1. Hortee Oromoo

Akkuma beekamu, Oromoon dame lama (Bareentuufi Boorana)tti qoodama. Ilmaan Bareentuu: Arsii, Karrayyuu, Ituu, Humbaana, Marawwaafi, Raayya. Ilmaan Booranaa Macca (Gaaroo, Sirba, Liiban, Jaawwii, Daala'ee), Tuulama (Ada'aa, Daaccii, Bachoo, Jiillee), Orma (Dayyaa, Komboo), Gujii (Uraagaa, Maattii, Hookkuufi Sheelloo/Haloodha), Boorana (Sabbo, Goona) dha (Seenaa Saba Oromoo Hanga Jaarraa 16fa, Ton Luis kitaaba isaa'Dictionary of Borana Cultur' (2006). Taatoo armaan gadii ilaali.



### 1.2.3. Hortee Arsii

Ilmaan Arsii Lamaaan Sikkoofi Mando jedhamu. Ilmaan Sikkoo shan. Isaanis: Bullaalla, Wacaale, Jaawwii, Waajii fi Illaanii dha. Bullaalla ilmaan 21 ol akka qabu seenaa keessatti galmaayee jira (Seenaa Saba Oromoo Hanga Jaarraa 16fa). Taatoo armaan gadii ilaali.



## 1.4. Hidda Dhaloota Garjeedaa

Gosti Garjeedaa gosoota Arsii keessaa gosa guddoodha. Garjeenni naannoo Oromiyaa fi Oromiyaan alattis naannoo akka kibbaa Keeniyaafi Sumaaleettis akka argamu ni dubbatama (Braukamper, 2014). Damee Oromoo jalatti Booranaafi Bareentuu keessattis hiddi dhaloota Garjeedaa ni laakkawama.

### 1.4.1. Hidda dhaloota Garjeedaa Arsii-Sikkoofi Mandoo jalatti

Ilmaan Bullaallaa 21 keessaa tokko Garjeeda. Oromiyaa keessatti Garjeeda Gadabii, Garjeeda Diida'aafi Garjeeda Baalee jedhamuun beekama. Garjeenni Oromoo Bareentuu ilmaan Arsii lamaan (sikkoofi Mandoo)n jalattis ni beekama. Fakkeenyaaf, damee Sikkoo keessaa Bullaallaan jalatti ramadama. Haala kanaan yoo fudhanne, Garjeenni ilmaan Sikkoo shanan (Bullaalla, Wacaale, Jaawwii, Waaji, Illaanii) keessaa Bullaallaan jalatti ramadama. Ilmaan bullaallaa gosa gara 21 ol akka qaban seenaan ni addeessa. Isaan (ilmaan bullaallaa keessaa) muraasni: Garjeeda, Xiijoo, Ari'aa, Ogalcha, Abuunaa, Giliinshaa, Aabbuu, Hophaannoo, Asallaa, Sayimmannaa, Adarshoo, Alaabaa, Silxaana, Leemantuu, Bushaashaa, Hinseemana, Basmannaa, Mannaa, Galalchaa dha (Seenaa Saba Oromoo Hanga Jaarraa 16ffa, 2006).

Qorannoon biroo, Garjeeda Mandoon jalatti ramadudhaan ilmaan Mandoo torban (Raayya, Kajawa, Utaa, Waayyuu, Biilttuufi Hawaxxuu) keessaa Raayyaan jalatti ramadeera. Haala Kanaan, Garjeenni ilma Raayyaa yoo ta'e, Obboleeyyan isaa waliin akka armaan gadiitti tarreeffama: Garjeeda, Goofingira, Abbakara, Dayyuu, Daawwee, Oborraa, Geetara, Badii, Walashee, Sheelada, Sheedama, Sojjii, Garoora, Hamiidaa, Baammoo, Sammuu, Hunxee, Illaasa, Sinaana, Shaffilaa, Beebee, Abbakara, Dawaadiina, Sheekmara, Dodolaa, Adaabbaa, Saalmalee, Dhaayee, Lolee, Qaasoo fi kan hafan baay'eedha (Banti Makonnin, 2021). Taatoo armaan gadii ilaali.



Kuush
Oromoo
Bareentu
Arsii
Sikkoo
Mando
Bullaalla
Raayya
Garjeeda, Xiijoo, Ari'aa, Ogalcha, Abuunaa, Giliinshaa, Aabbuu, Hophaannoo, Asallaa, Sayimmannaa, Adarshoo, Alaabaa, Silxaana, Leemantuu, Bushaashaa, Hinseemana, Basmannaa, Mannaa, Galalchaa
Garjeeda, Goofingira, Abbakara, Dayyuu, Daawwee, Oborraa, Geetara, Badii, Walashee, Sheelada, Sheedama, Sojjii, Garoora, Hamiidaa, Baammoo, Sammuu, Hunxee, Illaasa, Sinaana, Shaffilaa, Beebee, Abbakara, Dawaadiina, Sheekmara, Dodolaa, Adaabbaa, Saalmalee, Dhaayee, Lolee, Qaasoo,

### 1.4.2. Hidda Dhaloota Garjeedaa Oromoo Walloo jalatti

Akka Kitaabni Aadaafi Turizimii Oromiyaa gareen qormaata seenaa addeessutti, Garjeenni Oromoo Walloo keessattis (Damee Karrayyuu irraa gadi Arxummaafi Jiilleen jalatti argama. Taatoo armaan gadii ilaali.



### 1.4.3. Hidda DhalootaGarjeedaa Maccaafi Tuulamaan Jalatti

Oromoo Maccaa Tuulamaa keessattis damee Sayyoo fi Leeqqaa jalatti gosti Garjeeda jedhamtu Wallaggaan keessa akka jirtu Dr Nagaasoo Gidaadaa Qorannoo isaa kan PhDdhaaf hojjatamee kitaaba mata duree, 'History of the Sayyoo Oromoo of Southern Wallaggaa, Ethiopia from about 1730-1886' jedhamuun bara 1984 maxxanfame keessatti addeesseera. Qorannoo Dr Nagaasoo kanas, Hayyoonni garee seenaa kan Kitaaba, 'Seenaa Saba Oromoo hanga Jaarraa 16ffaa' jedhu keessatti mirkaneessaniiru. Haala kanaan Garjeenni Oromoo Maccaa keessatti gosa lama (Leeqqaafi Sayyoo) jalatti argama.



## 1.4.4. Hidda Dhaloota Garjeedaa Boorana-Sabboofi Goonaan jalatti

Damee Booranaa jalatti, Garjeenni gosa gugurdaa ta'ee bakka heddu jira. Fakkeenyaaf, Damee Booranaa jala Ilmaan Booranaa Sabboofi Goona jalatti damee Sabboo ta'udhaan hortee maxxaarrii jalatti ramadama (Seenaa Saba Oromoo Hanga Jaarraa 16ffaa). Kanas akka armaan gadiitti ilaali.



### 1.4.5. Garjeeda ummata guddaa Baha Bilaatteetti argamu

Hayyuun Seenaa Haberland kan jedhamu, (D'abbadi 1890) wabeeffachudhaan kan addeeffame Braukamper, 2014) akka ibsutti, zabana durii Bilaatteen gara bahaatti ummata jiraatan Hadiyoonni Garjeeda Jedhanii akka waamaniifi maqaa Garjeeda jedhamuun gosoonni beekaman Oromoota Bareentuufi Ummata Sumaalee keessas kan jiran ta'uu isaa akka armaan gadiitti addeesseera.

> D'ABBADIE (1890: 186f. passim) writes that the peoples west of the *Bilate* used to call the eastern people *Garjeeda*. (Clans of the same name are also represented among the Baarentuu-Oromo, particularly the Ittuu, and among the Somali) (Braukamper, 2014).

Orom duroo ta'udhaan ummattoota Oromoo kan mootummaa Isilaamaa hundeessanii lafa Arsii kana irra turan ta'uun isaatis seenaan mirkanaa'eera. Garjeenni Keeniyaa keessa Mombaasattis ni argama jedhama

Qorannoon biroo, kan hayyuu seenaa lammii Jarman kan ta'e Braukamper (2014) nama jedhamuun kan qoratame, Garjeeda Ummatoota Mootummaa Isilaamaa ijaaree Arsii keessa qubate keessaa tokko akka ta'e ni addeessa.

Ummattoota Mootummaa Isilaamaa kan mataa isaanii ijaarachuun bulaa turani garee sikkoo mandoo kan Garjeeda waliin ramadaman Braukamper (2014) kitaaba isaa, 'A History of the Hadiyya in Southern Ethiopia' jedha keessatti muraasa isaanii akka armaan gadiiti tarreessa:

> Abaanna, Abbaymannaa, Aboosa, Abosaara, Abroonye, Abuure, Adamoonye, Adaree, Adarshoo, Adaymannaa, Ajjaamo, Akiyya, Alli, Amandaala, Amiinyaa, Anjeeda, Ari'aa, Asallaa, Ashmuura, Ataaba, Awlijaana (Allujaana, Sha'amannaa), Aymara, Baddoosa, Baamuuda, Basmannaa, Berberee, Bidiiqa, Caatimannaa, Coofira, Da'ii, Dayyu, Doodaa, Eeggoo, Faarachuu, Faraji, Farsaana, Funyamuura, Gaalama, Gasala, Goofingiira, Gomoora, Haballoosa, Habarnoosa, Hanjeeda, Harimannaa, Hawwaxxuu, Heella, Heexoosa, Holbatmannaa, Huduga, Hunxee, Ilaanni, Inseemannaa, Jawaara, Jaawwi, Jidda, Jiliinshaa, Kajawa, Kalaalaa, Korminee, Lattamannaa, Leemu, Loodee, Maadada, Madarshoo, Misheeraa, Nagooyye, Odomannaa, Qancaqooca, Qeexa, Qoorabdoo, Raayituu, Raywamannaa, Sabiroo, Saddee, Saymannaa, Shaffila, Shakmara, Shalimannaa, Shashagoo(so), Shawwadee, Sheedama, Shule, Shuunee, Sinaana, Siree, Soolee, Sooro, Suudee, Tamaamaa, Tawaja, Ubmanoosa, Waambanyee, Wachamannaa, Wagdimannaa, Weege, Weerara, Wolashee, Wonshabiira, Woonamannaa, Woshermina, Woxismannaa, Yabsaana, Yakumma, Xawajja, Xiijoo fi kkf.

Gama biraatiin Braukamper, Sabni Oromoo Heennaafi Allaaqo kan jedhaman saba Orom duroo ta'an 'Hadiyyaa'tti dabalamudhaan sanyiin isaanii gosoota Oromoo kan akka Garjeedatti akka dabalamaniifi, bifa kanaan Garjeenni Oromoota Arsii ta ganamaa akka ta'an ibsudhaan garuu

Ummatni hadiyyaa kun Oromoota damee Booranaa keessaayis Oromoota wallaggaattis akka dabalamanii turan akka armaan gadiitti ibsa.

> Two Oromo brothers, Heenna and Allaaqo, are reported to have joined Hadiyya people. Their offspring, to be found among the Lalo, Daayyo, Leeqaa, Dallo, Jidda, and Garjeeda, are reported to have reached the highland slopes of western Wallaga with the Oromo expansion during the 17th and 18th centuries. (Haberland, 2014, F. 142)

Ummanni Hadiyaa kan Mootummaa Isilaamaatiin bulaa ture Hiddi Isaanii Oromoo ta'uu isaatiifi sababa sirna Gadaa hanqisuutiin Oromummaa isaanii dhaban, Qorattoonni Seenaa Oromoo kitaaba Seena Saba Oromoo hanga jaarraa 16ffaatti jedhu kan bara 2006 maxxanfame keessatti haala armaan gadiitiin addeessanii jiran.

"…Godaansa Jila Gadaatiin walqabatee wanti raawwachuu qabu otoo hin raawwatin yoo hafe murtiin Gadaan dabarsu cinna gosaafi balbalaa fidaa yoo dhufu, Oromoonni bifa kanaan eenyummaafi Oromummaa isaanii dhaban hedduudha. Oromoota bifa akkasiitiin Oromummaarraa fagaatan keessaa muraasni isaanii haala armaan gadiitiin ibsamaniiru.

Oromoota:

Marawwaa

Hadiyyaa

Konsoo

Waasoo

Oflaa

Dhummuugaa

Meeruu

Sidaamaa

Darasoo

Ammaaroo

Daamootaa

Saakkuyyee

Reendilaa

Walaqaa

Gurraa' fi kkf

(Seenaa saba Oromoo Hanga Jaarraa 16ffaatti, Gulaallii sadaffaa, Biiroo Aadaafi Turizimii Oromiyaa, 2006).

### 1.4.6. Garjeeda Gadabiifi Diida'aa

Garjeedni Gadabifi Diida'aa kan Bullaalla jalatti beekaman gara 30 olii kan ta'an Garjeeda Damee Sikkoo keessaa Ilma Bullaallaa jala waan jiraniif, Garjeeda Gadabii kan H/ Muhaammad Sa'id keessaa bahan damee Bullaallaa ta'uu isaatiin seenaa itti fufna.

Garjeeda Gadabifi Diida'aa keessaa muraasni Kanneen armaan gadiiti:

Baabboo, Goobantuu, Washantuu, Qullubboota, Amanuu, Haatattuu, Hoomituu, Shammattuu, Kubituu-oomuu, Gaalamtuu, Baallituufi Hasaaftuudha. Taatoo armaan gadii ilaali.



## 1.5. Hidda Dhaloota Haaji Sa’id Jiloo (Abbaa H/ Muhammad Sa’id) Baabboo irraa gadi

H/ Sa’id Jiloo Arsii gadabii keessatti nama namoomaafi Rabbooma isaaniitiin ulfinna qabu. H/ Sa’id, nama dhalootuma isaaniitiin gaarummaa qabu, nama ambaa diinaa tole. Nama namni jaalatu. Isaaniifi maatii isaanii Rabbiin duniyaafi diiniinis kabajeenii jira. Namoota diiniifi duniyaan akkasumas namoomaafi Rabboomaan tole kanniin Arsiin Warra wayyoome (Noble family) jettiin. Fotoo isaaniifi obboleettii akkasumas eessumaa akka armaan gadiitti ilaali. Seenaan isaanii qofti kitaaba jabaa tokko barreessuu gaafata.



H/ Sa'id Jiloo

### 1.5.1. H/ Sa’id Jiloo

Gosti isaa, gosa beekamtuu Garjeeda jedhamtu yoo ta’u, Garjeeda keessattis balbalati isaanii Baabboo jedhamudhaan beekamti. Baabboonis mana sadi jalatti qoodamudhaan Kattoota, Gujoota, Dinkoota jedhamudhaan kan adda babbayan yoo ta’u, H/ Sa’id jiloo immoo, hidda dhaloota isaaniitiin Kattoota jala seenu (Afgaaffii bara 2005 H/ Muhammad Sa’id waliin Hasaasatti godhame). Kanas, fakkii armaan gadii irraa hubachuun ni danda’ama:







### 1.5.2. Maatii H/ Said Jiloo

H/Sa'id Jiloo, dheerinna umrii fi hormaata maatiitiinis kan badhaadhan yoo ta'u, dhalatanii lafa kanarra waggaa 105 jiraatanii turan. Jireenna waggaa hagasii keessatti (du'iinsa dubartii takkaa booda ta biraa fuudhudhaan, akka seera shari'aatti afurii oli al- tokko osoo hin fuune) dubartii shan Fuudhanii turan. Maqaan haadha warraa isaaniitis kanneen armaan gadiiti:

1. Roobduu Seeroo
2. Daatuu Hanaaqoo
3. Zeynii Usmaan
4. Urgoo Kataaraa
5. Raadiyaa Buusisoo

H/ Sa'id Jiloo uumama isaatiin nama dhugaa jaalatu; Nama Rabbooma qabu; nama salaataafi zikrii irraa hara hin baafanne. Osoo Tawhinni biyya Gadabiitti hin jabaatiniyyuu maqaan Rabbii

afaanii isaan hin buune. Tabsee zikrii ta zabana durii Rabbiin ittiin zakkaran fotoo armaan gadii irratti ilaali. Yeroo jalqabaatiif namni biyya gadabiitti sheeka galchee biyya Qur'aanaafi Tawhidaan walbarsiise H/ Sa'id Jilooti.



*H/ Sa'id Jiloo: Uumamuma isaaniitiin nama amantii irratti kaka'umsa qabu turan. Zabana duriillee tasbeen Zikrii harkaa hin buutu.*

Dubartii shan irraa ijoollee dhiiraa 13 fi dubra 12 waliigalatti ijoollee 25 horanii darbaniiru. Dubartiin isaanii shanan akka fakkii armaan gadiitti mul'ifamaniiru.




Fakkii 1. Haadha warraa shanan H/ Sa'id Jiloo

Ilmaafi intallan isaanii

1. H/ Bayaan H/Said
2. Sheek Kadiir H/Sa'id
3. H/ Muhammad H/Sa'id
4. Faaxumaa H/sa'id
5. Xayyibaa H/sa'id
6. Arab H/Sa'id
7. Kaliifaa H/ Sa'id
8. Muhammad-Amiin H/ Sa'id
9. Shaafii H/ Sa'id
10. Bashiir H/ Sa'id
11. Ruqiyyaa H/ Sa'id
12. Faaxee H/ Sa'id
13. Haliimataa H/ Sa'id
14. Badriyyaa H/ Sa'id
15. Hajjoo H/ Sa'id
16. Eda'o H/ Sa'id
17. Batuulaa H/ Sa'id
18. Safiyyaa H/ Sa'id
19. Amaan H/ Sa'id
20. Jamaal H/ Sa'id
21. Kamaal H/ Sa'id
22. Yaasin H/ Sa'id
23. Shamsiyaa H/ Sa'id
24. Zeynabaa H/ Sa'id
25. Aashuu H/Sa'id









Footoo gubbaa: Mirga irraa gara bitaatti-1. Kaliifaa H/ Sa’id, 2. Arab H/ Sa’id

Footoo jalaa: Ka walakkaa dhaabatee as laalu Arab H/ Sa’id, Ka imaamaa H/ Muhammad

Hortee isaanii fakkii armaan gadii irraa laaluun ni danda'ama.




Fakkii 2. Ijoollee H/ Sa'id Jiloo

Walumaa galatti, H/ Muhammad kan H/ Said H/ Sa'id ka jilooti; Jiloon ka Laajjooti; Laajjo ka Hiinjooti; Hiinjo ka Kattaati. Kattaan ka Baabbooti.

Baabboon immoo Garjeeda jala seena. Garjeenni hortee Bullaallaati. Bullaalla damee Sikkooti Sikko Ilmaan Arsee lamaan irraa tokko. Arsiin damee Oromoo lamaan irraa Bareentuun jalatti ramadama.

Oromoo irraa yoo oldeemnu Oromoon damee Kuushiiti. Kuush ilma Haamiiti. Haam immoo ilmaan sadan Nabi Nuuhii irraa tokko. Nuuh Nabi Aadamitti gala. Walumaa galatti taatoo armaan gadii ilaali.



# Boqonnaa Lama: Seenaa Jireenya H/ Muhammad H/ Sa'id

## 2.1. Dhaloota H/ Muhammad Sa'id

H/ Muhammad, abbaa isaanii kan Rabboomaa fi namoomaanis gurra gaarii qabu,  H/ Sa'id Jiloo fi haadha isaanii Daatuu Hanaaqoo irraa ji'a Ammajii guyyaa 18, bara 1939 A.L.I. kutaa Arsii aanaa Gadab Asaasaa ganda Qaqawaa jedhamutti dhalate. (Bakki H/ Muhammad itti dhalate kun dargii booda xameeela qaqawaa jedhamtee moggaafamte.

## 2.2. Hortee H/ Muhammad Sa'id

Jireenya maatiis kan bu'uureffatan haadha warraa ta jalqabaa aadde Gishuu Dhaabaa fuudhudhaan ture. Bakki itti walfuudhan Xameela Qaqawaa yoo ta'u, barri itti walfuudhanis, 1963 A.L.I.tti aadaa Islaamaatiin ture. Aadde Gishuu dhaabaa abbaa isaanii ka Oromoo Shawaa keessatti beekamaa ta'e, Obbo dhaabaa Reebaa fi haadha isaanii Geexee Dhaabaa irraa dhalatan. H/ Muhammad aadde Gishuu dhaabaa irraa ilmaan dhiiraa shanii fi dubra torba waliigalatti ijoollee kudha sadi horaniiru. Aadde Gishuun akaakayyuu (dhaabaa Reebaa)ttu guddisee maqaa akaakayyutiin waamamte.

Jireenya gaa'elaa isaanii keessatti haadha warraa ta lammaffaa, aadde Zahraa Nagawoo bara 1981 A.L.I.tti fuudhan. Biyyi dhaloota Aadde Zahraa Diida'a yoo ta'u, gosti isaanii Haddaa jedhamti. Barnoota Akkaadamiitiin baratanii kutaa saddeet xumuraniiru. Barumsa amantiitiin immoo Qur'aana qara'aniiru. H/ Muhammad, aadde Zahraan irraa ilmaan dhiiraa sadii fi dubra afur waliigalatti, ijoollee torba horaniiru. Walumaa galatti, H/ Muhammad ilma dhiiraa saddeetii fi dubra kudhan waliigalatti ijoollee kudha saddeetiin Rabbi isaan badhaaseera.

Ijoolleen isaanii ta haadha warraa hangafaa Gishuu Dhaabaa irraa horan kanneen armaan gadiiti:

1. Jamaal H/ Muhammad
2. Kadiijaa H/ Muhammad
3. Seyfaddiin H/ Muhammad
4. Fooziyaa H/ Muhammad
5. Awwal H/ Muhammad
6. Muktaar H/ Muhammad
7. Badriyyaa H/ Muhammad
8. Shamsiyaa H/ Muhammad
9. Taajuddiin H/ Muhammad

10. Xaahir H/ Muhammad

11. Makkiyaa H/ Muhammad

12. Misraa H/ Muhammad

13. Aasiyaa H/ Muhammad

Ijoolleen Haadha warraa lammaffaa, Zaaraa Nagayoo irraa horanis kanneen armaan gadiiti.

1. Saafii H/ Muhammad
2. Najmuu H/ Muhammad
3. Samiiraa H/ Muhammad
4. Maryamaa H/ Muhammad
5. Fatraa H/ Muhammad
6. Mubaarak H/ Muhammad
7. Kaalid H/ Muhammad

Hortee isaanii kan haadha warraa lamaan irraa argatan fakkii armaan gadii irraa laaluun ni danda'ama.




Fakkii 3. Haadha warraa lamaanii fi ijoollee H/ Muhammad Sa'id

# 2.3. Seenaa Barnoota H/ Muhammad Sa'id

## 2.3.1. Barnoota Qur'aanaa fi Kitaabaa

Umrii daa'imummaa isaanii kan dabarsan haadhaa fi abbaa isaanii biratti yoo ta'u, ijoollummaa isaaniitti barumsa Qur'aanaa eegaludhaan beekumsa Islaamummaatiin kunuunfamanii guddataniiru.

Barumsa Qur'aanaa kan eegalan umrii waggaa shanaffaa isaaniitti bara 1945 A.L.I.tti yoo ta'u, turtii waggaa lamaa keessatti ( 1945-1946-umrii waggaa 7ffaatti) barumsa Qur'aanaa xumuratanii turan. Bakki itti qara'aa turanis bakka Xameela Qaqawaa jedhamtu ture. Barsiisaan isaanii kan Qur'aana isaan qaraasise, sheeka beekamaa biyya Daawwee, H/ Aadam Muhammad (Sheek Aadam Daawwee kan jedhaman) ture.

H/ Muhammad,dhalatanii waggaa saddeet irraa eegalanii hanga waggaa kudha jaha (8-16) tti umrii isaanii barnoota kitaabaarratti dabarsaa turaniiru.

Bara 1947 irraa eegalanii kitaabilee fiqhii kanneen armaan gaditti tarraa'an barataa turan:

1. Muktasara
2. Safiinaa
3. Abii Shujaa'a
4. Umdatussaalik
5. Qaasimii
6. Zubad
7. Minhaaji fi
8. Xullaab.

Qur'aanaa fi kitaabban kanneen bakka garaa garaa- naannoo akka Gadab (Xameelaa), Sirkaa (Gobeessa), Diida'aa (Roobee) fi kan kana fakkaatutti baratanii turan.

Kitaabban armaan olitti eeraman kanneen irra deebi'udhaan, bara 1952, kutaa Baalee bakka Agaarfaa jedhamutti H/ Abdurrahmaan Alii sheeka jedhamu irraa baratanii turan.

Bara 1954 A.L.I. irraa eegalanii, yeroo muraasaaf barnoota kitaabaa addaan kutudhaan tajaajila abbaa fi haadhaatti deebi'anii turan. Yeroo kanattis, hojii daldalaatii fi qonna lafaarratti bobba'udhaan maatii tajaajilaa turaniiru.

Kana booda, umrii waggaa digdamii tokkoffaa (21) isaaniitti kitaabaatti deebi'udhaan barnoota isaanii Sirkatti itti fufanii turan.



H/Muhammad Kitaabban amantii islaamaa dargaggummaa isaaniitti baratan

Yeroo kanatti, (bara 1960-1962tti) Shirka keessa aanaa Gobeessaatti, Barsiisaa kitaabaa H/ Abdulqaadir Haddaa nama jedhamu irraa Tafsiira barataniiru. Sheeka kana biratti barnoota kitaabaatiif waggaa sadi dabarsudhaan tajaajila haadhaa abbaatii fi maatii isaanii horachudhaaf gara ganda dhaloota isaaniitti deebi'an. Eega biyyatti galan boodas beekumsa amantii Islaamaa kan argatan jiruu fi jireenya isaanii keessatti hojiitti jijjiirudhaan mataa isaanii, maatii isaaniitii fi hawaasa gargaaraa turaniiru.

Bara 1967 A.L.I tti abbaa isaanii jaalatamaa H/ Sa'id Jiloo waliin dirqama hajji ba'udhaaf Makkaa deemanii turan.



San boodas, H/ Muhammad deemsa hajjii rabbi isaanii laaffisee Hajjiifi umraan oola gala isaanii taatee turte. Sababa kanarraa kan ka'e aakirri isaaniillee Makkaa akka ta'u Rabbi isaanii qaddare.

Kana boodas, bara H/ Yuusuf Aadam Hasaasatti galan irraa eegalanii Tafsiira Qur'aanaa caqafachurratti argaman.

Walumaa galatti, Sheekonni H/ Muhammad Qur'aanaa fi kitaaba irraa barataa turan kanneen armaan gadiiti:

H/ Aadam Daawwee

H/ Abdallaa Usmaan (H/ Abdallaa Adamii)

H/ Abdulqaadir Haddaa

H/ Yuusuf Aadam.

## 2.3.2. Barnoota Akkaadamii

H/ Muhammad barumsa akkaadamii kan eegalan, barumsa bu'uuraa/ ga'eessotaa (Adult Education) tiin yoo ta'u, san booda bara mootummaa Dargii keessa bara 1975 kutaa 4ffaa idileedhaan eegalanii turan. Itti fufudhaanis bara 1976 fi 1977 kutaa 5 fi 6 eega baratan booda barumsicha addaan kutuuf dirqamanii turan. Sababni barumsa idilee addaan kutaniifis waa lama akka ta'e H/ Muhammad ni dubbatu. Sababni tokkoffaan, barumsicha kan barataa turan guyyaa hojjataa halkan kafaltiin kan baratan waan tureef, namni halkan kafalaa baratu kutaa 6 oli waan dhabameef barumsa isaanii itti fufuu hin dandeenne. Lammaffaa, itti gaafatamummaan maatii isaan irra waan tureef, daldalaa fi qonnarratti hirmaatanii maatii horachuudhaaf barnoota guyyaa barachuu hin dandeenne.



H/ Muhammad dargaggummaa isaaniitti barumsaafi kunuunsa maatii irratti shaagalaa turan

## Boqonnaa Sadi: Jireenya isaanii keessatti Hojii Gaggaarii Fakkeenya ilma namaatiif ta’u kan isaan Raawwatan

Hojiin gaariin namni Rabbitti amane hojjatu sadarkaadhaan wal caala. Hojii toltuun isaa hundarrayyuu guddaa ta’een Qur’aanni, ‘birri’ jedhee moggaase. Namni hojii toltuun isaa guddoo hojjates, ‘abbaa toltuu guddoo’ jedhamee beekama. Rabbiin aayata armaan gadii keessatti Hojii toltuun isaa guddoo ta’e lakkofsaan 13 kan ta’an eereera. Dhumarratti namni hojii gaarii kanniin hojjachuu danda’e, nama amanuu isaa Rabbitti dhugaa hime; ka dhala namaattis dhugaan agarsiise jedhee ragaa baheera. Namni kana hojjate dhugamaan nama na sodaatu jedhee Rabbi aayatuma kana keessatti goolabe. Ayaanni kunis isa armaan gadiiti.

لَّيْسَ الْبِرَّ أَن تُوَلُّوا وُجُوهَكُمْ قِبَلَ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ وَلَٰكِنَّ الْبِرَّ مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَالْمَلَائِكَةِ وَالْكِتَابِ وَالنَّبِيِّينَ وَآتَى الْمَالَ عَلَىٰ حُبِّهِ ذَوِي الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينَ وَابْنَ السَّبِيلِ وَالسَّائِلِينَ وَفِي الرِّقَابِ وَأَقَامَ الصَّلَاةَ وَآتَى الزَّكَاةَ وَالْمُوفُونَ بِعَهْدِهِمْ إِذَا عَاهَدُوا ۖ وَالصَّابِرِينَ فِي الْبَأْسَاءِ وَالضَّرَّاءِ وَحِينَ الْبَأْسِ ۗ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ صَدَقُوا ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُتَّقُونَ ]٢:١٧٧[

Isin fuula keessan gara bariisaa gara galchuun yookaan gara dhihaa garagalchuun keeyrii miti (hojii gaarii hin jedhamu). Haata’u malee, abbaan keeyriidhaa, nama Rabbiifi guyyaa aakiraatiifi malaa’ikaafi kitaabban (Rabbiin biraa ergamanii)fi nabiyyootas dhugo’oomseedha. (Ammas namni hojii gaarii hojjate) nama duniyaa osoo jaalatu aanaa ufiitiifi, ijoollee abbaan irraa du’eefi hiyyeeyyiif, nama karaa deemuuf, warra kadhatuufi gabra ataquuf nama kenne. (Ammas namni hojii gaarii hojjate), nama salaata shanan sagade, ka zakaa kennate, ka baallama yoo baallamu (Rabbiifis baallamu namaafis baallamu, baalllama) san ka guutu, ka hiyyummaa, dhabaafi rakkoo dhukkubaa keessatti obsu, ka yeroo lolaa lola keessatti obsu. Warri sifa amma dubbatamte kanaan ibsame kunniin, (amantii ufii keessatti, Rabbii ufiitiifi mu’mintootattillee) worra dhugaa dubbate; Ormi bifa kanaan wassafame kuni, warra Rabbiin sodaatu.

H/ Muhammad, hojii gaggaarii aayata Qur’aana armaan olii keessatti tarraaye cufa Rabbi isaan waffaqee guuttatanii darbaniiru. Hojii kanniin raawwii jiruu isaanii sakatta’udhaan ragaa

qabatamaa akka armaan gadiitti dhiheessuun ni danda’ama. Aayatuma armaan olii ulaagaa mirkaneeffata hojii isaanii godhachudhaan mee seenaa isaanii haa sakattaanuu.

Ulaagaan gaarummaa namaa kan Rabbi aayata armaan olii keessatti tarreesse:

1. Rabbiifi guyyaa aakiraatiifi malaa’ikaafi kitaabban (Rabbiin biraa ergamanii)fi nabiyyootas dhugo’oomsuu.

2. Duniyaa osoo jaalatan aanaa ufiitiif kennuu,

3. Duniyaa osoo jaalatan ijoollee abbaan irraa du’eef kennuu

4. Duniyaa osoo jaalatan hiyyeeyyiif kennuu,

5. Duniyaa osoo jaalatan nama karaa deemuuf kennuu,

6. Duniyaa osoo jaalatan warra kadhatuuf kennuu

7. Duniyaa osoo jaalatan gabra ataquuf kennuu,

8. Salaata shanan sagaduu,

9. Zakaa kennatuu,

10. Baallama yoo baallamu (Rabbiifis baallamu namaafis baallamu, baalllama) guutu,

11. Hiyyummaa fi dhaba keessatti obsuu

12. Yeroo lolaa lola keessatti obsu.

13. Rakkoo dhukkubaa keessatti obsu,

Kanas, tokko tokkoo isaanii ragaa qabatama waliin haala armaan gadiitti laaluun ni danda’am.

# 3.1. Rabbiifi Guyyaa Aakiraatiifi Malaa’ikaafi Kitaabban (Rabbiin Biraa Ergamanii)Fi Nabiyyoota Dhugo’oomsuu

إِنَّمَا يَعْمُرُ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَأَقَامَ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَى
ٱلزَّكَوٰةَ وَلَمْ يَخْشَ إِلَّا ٱللَّهَ ۖ فَعَسَىٰٓ أُو۟لَٰٓئِكَ أَن يَكُونُوا۟ مِنَ ٱلْمُهْتَدِينَ ﴿١٨﴾

Namni masjida Rabbii qanna’u, ka isa taligu (bulchu) ka isa ijaaruuf ibaadaallee keessatti godhu, nama Rabbitti amane, ka guyyaa aakiraa dhugoomse, ka salaata sagade, ka zakaa kennate, ka Rabbiin malee waan biraa hin sodaanne. Ormi sifa tana qabu, ‘an yakuunuu minal muhtadiin’ worra qajeelerraa tahuun isaa haqiiq (shakkii hin qabu).

(Qur’aana suuraa akka H/ Yuusuf Aadam Tafsiira isaanii keessatti hiikanitti)

Ulaagaan abbaa toltuu guddoo nama taasisu keessaa tokko, Rabbiifi Guyyaa Aakiraatiifi Malaa’ikaafi Kitaabban (Rabbiin Biraa Ergamanii)Fi Nabiyyootas Dhugo’oomsuudha. Akkuma aayata armaan olii keessatti ibsame, nama ulaagaa kana guuttatetu Masgiida Rabbii ijaaruu danda’a. Kana malee nama biraa irratti masgiida ijaaruun hin ulfaata. Rabbi namaaf hin aanjessu. Masgiida ijaaruun hiikkaan isaa akka aayata armaan olii keessatti H/ yuusuf ibsanitti, masgiida jaarmiyaa isaa gadi dhaabuu, waan tajaajila masgiidaatiin malu guutuu, hanqinaafi dhiphina isaa eeganii guutuu, jaarmiyaa isaa kunuunsuu, sirna isa keessatti raawwatamu too’achuu, fi bulchuu akkasumas, keessatti ibaadaa godhuu hammata. Ulaagaa jalqabaa kana guutachuu isaanii hojii gurgoddoo Rabbi faarse ka isaan dalagatan akka armaan gadiitti dhiyeessudhaan mirkaneessina.

## 3.1.1. Masgiida Jaarmiyaa isaa gadi dhaabuu

H/ Muhammad adda dureen ofii isaaniitii hirmaatanii hawaasa biyya alaafi keessaallee hirmaachisanii masgiida ijaaruu fi ijaarsisuu jaalatan. Aanaa Hasaasaatti masgiiddan 200 oli gandoota irra deemanii hawaasa hirmaachisuun masgiiddan ijaarsisaa turuu isaanii hawaasni aanichaa ka muslima ta’e kamuu ni beeka. Magaalaa Hasaasaatti masgiiddan 30 oli kan ijaaran hirmaannaafi hirmaachisa isaaniitiin ala kan ijaaraman hin jiran.

Kokkossa biyya hojii da’awaa daa’ii Hasaasaa waliin keessatti wadhaanaa turaniif masgiida heddu hirmaatanii hirmaachisuun ijaarsisanii turan.

Naannoo Sidaamaa, Naannoo Jinkaa, aanaa shaallaa, aanaa, Sirkaa, Kokkossaa, Godina Baalee, Godina Wallagga, fi kkf keessatti H/ Muhammad hawaasa waliin ta'udhaan ijaarsaa masgiidotaafi barnoota diinaa babal'isaa turaniiru.

Hojii gaarii Ulaagaa 'Keyrii guddoo ka rabbi faarse keessaa jalqabni masgiida ijaaruufi kunuunsuudha. Haala isaan masgiiddan ijaaranii ittiin kunuunsaa turan ragaa armaan gadii irraa haa ilaallu.

### 3.1.2. Masgiida kunuunsuu

Kunuunsaafi Taligaa masgiidaa kan hH/ Muhammad raawwatan keessaa ijoon, Wiirtuu Masgiidota aanaa Hasaasaa kunuunsa Masgiidul Kiraamiiti. H/ Muhammad masgiida ijaaruu qofa osoo hin taane, akkuma Rabbiin ajajetti kunuunsuunis beekamu. Fakkeenyaaf, Masgiida abbaan isaanii osoo keessatti salaatan keessaa darban, Masgiidal Kiraam' isaantu adda dureen kunuunsa. Masgiida kana keessatti dhimmi ijaarsaa, qulqullinaa, eegumsaa, barnootaa, sirna raawwii ibaadaa kan ilaallatu H/ Muhammad H/ Sa'id ture. Bakka wudu'aa, Mana fincaanii, mazallaa halqaa kitaabaa, mana kitaabaa (library), iddoo boqonnaa aalimmanii, biiroo dhimma masgiidaa, shaawarii itti dhiqatan ijaaruufi qul'qullina isaa eegsisuun akkasumas kunuunsuufi too'achuun itti gaafatamummaa isaaniiti. Masgiida kan marsaa isaa suuqota ijaarudhaan madda galii masgiidaatiif haala mijeessaniiru. Wiirtuun kunuunsa dhimma masgiidota magaalaa Hasaasaafi Aanaa Hasaasaa Masgiida isaan too'atan, 'Masgiidul-Kiraami.



Masgiidul Kiraam, Ka Haajiyyoon irraa kunuunsa masgiidotaa godhan (bara 2005 A.L.I.)

### 3.1.3. Masgiida Kunuunsuu: Beekumsa Islaamummaa babal'isudhaaf aalimman qubsiisuufi buufata barnoota kitaabaa bu'uuressuu

Islaamummaan kan raawwatamtu beekumsaani. H/ Muhammad, beekumsa islaamummaa babal'isudhaaf imaammanii fi ummata biyyattii waliin ta'udhaan sheeka sheekkotaa beekamaa beekomsa amantii islaamaatiin maqaa gaarii qabu H/ Yuusuf Aadam biyyatti fudhachudhaan beekumsi islaamaa akka tamsa'u hojii guddaa hojjataniiru. Bakka buufata kitaabni itti baratamus hawaasa waliin mijeessudhaan barumsichaaf haala mijeessaniiru. Hojii kanarratti hawaasni Muslima Hasaasaa H/ Muhammadiin waliin galata qaban.

Wiirtuun keyrii kan H/ Muhammad Hawaasa aanaa Hasaasaa irraa keyrii raabsaa turan Masgiidul Kiraam, Masgiida guddaa H/ Yuusuf qubsiifamaniidha. H/ Muhammad, osoo magaalatti hin galin Masjiidul-kiraamiin olla ta'anii jiraachuuf karoora qabaniin, bakka amma mana dhuunfaa isaaniitiin irra jiran, nama bakka san ture-abbaa manichaatiin, yoo mana kee kana gurguruu barbaadde na jala hin dabarsin jedhanii namichi gaafa lafa gurguratu irraa bitachudhaan masjiidatti galanii, Masgiida kana osoo kunuunsan sadarkaa amma irra jiru kanaan gahanii, masjiidaan osoo adda hin faaraqamin aakiraan isaan fudhatte. Masgiida kana Abbana isaanii H/ Sa'id Jilootis keessatti osoo ibaadaa godhan gara aakiraa darban.

Masjiida kana (Masjiidul Kiraamiin) yeroo jalqabaa Sheek Qaasim Abdul Rashiid imaama ta'anii kan tajaajilaa turan yoo ta'u, H/ Ibraahimillee Imaamummaa isaanii masgiiduma kanatti kan eegalan ta'uun beekamaadha. H/ Muhammad, miseensa Masgiidul kiraamiifi immaamman Magaalaa Hasaasaa fi Ulamaa'ota akka sheek Jamaal Da'waa, Sheek Suleymaan Qunbiifi H/ Ibraahim Shaafoo waliin Masgiida kana irraa Tawhiida biyya Arsiifi biyyoota garaagaraatiif tamsaafamaa tureera.



Masgiidul Kiraam isa jalqabaa

Bakkamasgiida kanaa yeroo jalqabaatiif warri qabee masjiida kana itti ijaare, namoota muslimaa kan yeroo san Hasaasa keessa jiran nama 4-6ti. Isaanis: H/ Tukee Aynoo (masgiida dhabnee akka nuu kennamu nuu ajaji jedhee bulchiinsa godinarraa dhufe kan gaafate), H/ Kaawoo Waaqoo, H/ Kaddii Leencaa, H/ Abdii xosaa , Muhammad Usmaan, Sheek sa'idaa Oogatoo, fi (nama maqaan isaa dagatame ka faayinaansii keessaa du'e, kan lafa masgiidaa argamsiisuu keessatti gahee guddaa qabu). Yeroo san naannawa Masgiidul Kiraam namni jiru muraasa yoo ta'u, Gaafa H/Nasroon Galatoo fa'a (ka odeeffannoo kana nuuf kennan) naannoo masgiidul kiraamitti galan, gara gadaanuun isaaniif H/ Waabeen qofa akka turan ni himama. Masgiidicha kan ijaare nama Kiflee baatii jedhamu ture. Ijaarsa isaatis, saantima Sumuna sumunaan (25 cents) walitti guuranii anaaxii (ogeessa) Kiflee Baatii fi Aliyyii Bunoo tiif kafaludhaan Masgiidicha ijaarsisanii turan.

San booda eega H/ Muhammad galanii, lafa masgiidatti dhiyaattu, akkuma dhiyeenna isiitiin kaasaa kafalaa bal'ifatan. Haala kanaan masjiinni bal'inna amma irra jiru irra gahe.



Fakkii 17. Buufata (makaana) kitaabni itti baratamu, (H/ Yuusuf Aadamiin) ka duriifi ammaa

## 3.1.4. Masgiida Kunuunsuu: Kunuunsa Masgiiddaniitiif Waldaa Masgiidotaa, 'Waldaa Umar Ibnul-Kaxxaab' Dhaabuu

Masgiidota Aanaa Gadab Hasaasaa cufa kunuunsuu fi irkattummaa jalaa baasudhaaf hojii H/ Muhammad hojjatan keessaa ijoon, bara Mootummaa '*Ihaadig*', eeyyama mootummaa biyyattii irraa fudhatanii waldaa masgiidotaa dhaabuudha.

Yeroo jalqabaatiif baay'inni masgiidota waldaan gurmaayanii masgiidota jaha (6) ture. Masgiidota kanneenis, waldaa,' Umar Ibnul Kaxxaab'jedhamu jalatti gurmeessudhaan, buusii miseensota masgiidatiin makiinaa qonnaa tokko bitanii hojii waldichaa eegalanii turan. San booda, miseensa masgiiddan afurii (4) dabalachudhaan waliigalatti masgiida kudhan (10) hirmaachisanii makiinaa qonnaa tokko dabalachuun makiinaa qonnaa lamaan hojii itti fufan. Miseensonni waldichaas dabalaa dhufee masgiiddan soddoma (30) eega gahe booda makiinota bitaman kanneen irratti seera qabeessumadhaan socho'udhaaf eeyyama hojii baafatan. Kanatti aansudhaan, makiinaa qonnaa kan 'mass' jedhamu lama isaanii qaraxarraa bilisaan alarraa galchudhaan baay'ina makiinaa qonnaa gara jahaa (6)tti olguddifatan. Akkuma qabeenni waldichaa dabalamuun baay'inni miseensota masgiidaatis dabalamudhaan waldichi miseensa masgiiddanii gara 56tti olguddifate. Makiinaa qonnaa 'Mass' lama dabaludhaanis waliigalli makiinaa qonnaa saddeet ta'e. H/ Muhammadis, itti gaafatamaa waldichaa ta'udhaan tajaajila hawaasa Muslimaa itti fufan.

Masgiinni tokko yeroo jalqabaatiif miseensa waldichaa ta'ee yoo galmaa'u, qarshii 45,000 kan kafalee seenu yoo ta'u, qarshii kanas waggaa sadi keessatti walduraa duubaan xumuree miseensummaa argata. Waliigalatti miseensonni masgiidota waldaa kana jalatti gurmaa'anii 150 yoo ta'u, galiin hanga ammaa miseensota kanneen irraa argame qarshii 2,385,000 (miiliyoona

lamaa fi kuma dhibba sadii fi saddeettamii shan). Tirfii argame waliin kaappitaalli waldichaa, 4,500,000 (Miiliyoona afurii fi kuma dhibba shan).

Fakkii 6. Konkolaattota Qonnaa kan Waldichi bitate keessa muraasa

### 3.1.5. Kunuunsa Masgida: Masgiida kunuunsuuf ijaarsa Warshaa Daakuu

H/ Muhammad Masgiidddan akka of danda'anii galii dhaabbataa qabaatan, eeyyama seeraa baasanii waldaa Umar Ibnul Kaxxaab jedhuun warshaa daakuu dhaabsisani jiran. Eeyyamnis kan isaan akka hoji raawwachiiftuu ta'anii baasan akka armaan gadiiti.

*Eeyyama warshaa daakuu*

H/ Muhammad, waldaa armaan olitti ibsame dhaabanii hawaasa eega jajjabeessan booda, haala teessumaa fi oomisha aanaan gadabii qabu qorachudhaan, madda galii ummatichaa waan ta'uu danda'u, warshaa Daakuu dhaabuurratti karoorfatan. Bu'uuruma karoora isaanii kanaan, eeyyama

mootummaa irraa baafachudhaan lafa bal'inni isaa 20,000 $km^2$ ta'u seera qabeessaan argatan. Lafa kanarrattis, mana warshaa daakuu bal'inni isaa 15x50 ta'e irratti bu'uuressan.



*Warshaa Daakuu kan ijaaramaaru, duubaa fi keessaan*



*Warshaa daakuu kan hojii irra jiru*

### 3.1.6. Kunuunsa Masgiidaa: Masgiida Kunuunsuuf ijaarsa workshooppii sibiilaa

Hojii gaggaarii kunuunsa masgiidaatiif hojjachiisan keessaa tokko, hojii mana teeknikaa ka sibiilaa ture. Kanas hirmaattota biyyaa waliin ta'udhaan waan faayidaa ummataa buusu akka armaan gaditti mul'atutti hojjachiisaniiru.



*Ijaarsa barumsa teeknikaatiif hojiirra jiru fi eega hojii eegale booda*

### 3. 1.7. Masgiida Kunuunsuu: Masgiida kunuunsuuf ijaarsa Shaaworiifi sooqota masgiidaa kan madda galii masgiidotaa

H/ Muhammad hirmaatanii hawaasa hirmaachisudhaan masgiiddan madda galii akka uumatan waan godhaa toran keessaa tokko marsaa masgiiddaniitti suuqota ijaarudhaa. Haala kanaan masgiiddan mara suuqonni marsaa masgiiddaniitti akka ijaaramtu godhaniiru. Hasaasaan malettis, Arsii bahaa Aanaa Sirkaa suuqota Zuuriyaa masgiidaatti ijaarsisanii masgiida gargaaraniiru. Kana

malees, qulqullina warra sagaduutiifi shaaworiifi bakka wudu'aa qopheessisuullee irratti hojjataniiru.



*Bakka shaaworiifi bakka wudu'aa*

### 3.1.8. Masgiida Kunuunsuu: Masgiida kunuunsuuf jaarmiyaa Mana Barnoota Idilee fi amantii babal'isuu

H/ Mhuammad fageessanii yaaduun isaanii fageessanii akka waa karoorsan isaan taasiseera. Hojii xiinxallaan hojjatan keessaa tokko manneen barnootaa oolmaa daa'immanii irraa kaasanii hanga kutaa 12tti akka babal'atu haala mijeessuudha. Haalli kuni mijatuun isaa barattoota muslimaafi hawaasicha baay'ee fayyadeera. Akkuma armaan gaditti mul'atu oolmaa daa'immanii 'Burqa gadab kan jedhamuufi mana barumsa mujamma'ata'liim jedhamu gargaarsa hawaasa biyya alaatiifi keessaatiin namoota keyrii hojjatan kan akka isaanii waliin qindaayanii bu'uuressaniiru.




Oolmaa daa’immanii Masjidul Kiraamitti

H/ Muhammad, rakkina barnoota amantii fi barumsa ammayyaatiin ummanni qabu furudhaaf, mootummaa biyyattii irraa eeyyama gaafatanii lafa argatan irratti mana barnootaa ‘Mujamma’atta’liim jedhamu hawaasaa fi tola ooltota hirmaachisanii bu’uuressaniiru. Bal’inni manni barnootaa kun irratti dhaabates, 52,200km$^{2}$ irratti dha. Barumsichi gama akkaadamii fi Arabiffaatiinis sadarkaa tokkoffaa marsaa tokko irraa hanga lamaatti kan kennamu (1-8) yoo ta’u, barattoonni achirraa bayan ciminaan ummaticha kan boonsan ta’anii argamaniiru. Manni barumsichaa of danda’ee akka hojjatus, lafa hektaara 15 bittaa fi arjooma ummatichaatiin argamsiisaniiru.






*Mana Barnoota 'Mujamma'atta'liim' ka duraatiifi ka ammaa*

Mana barumsaa kana kunuunsudhaan namoonni gahee guddaa qaban hedduudha. Isaan keessaa sheek Bakri Goobanaafi H/ Huseen Baqataa namoota adda dureen kaafaman. H/ Huseen waggaa baay'ee hoogganaa mana barumsichaa ta'anii hoogganan ii turan.

Kana hunda keessatti, too'achuufi qindeessuun, hirmaachisuufi hirmaachuun dureen H/ Muhammadiifi H/ Ibraahim Shaafooti.

Mana barnoota kanniin ijaarsa isaanii irratti gahee guddaa kan qaban aalima Sheek Ismaa'il jedhamuudha. Akka namoonni bu'u'raalee manneen barnoota Mujammaa beekan himanitti dhimma kanniin irratti gargaarsi sheekni kun biyyaa godhan waan seenaan katabamee taa'uu qabu akka ta'e dubbataniiru.

Mana barumsichaa kana keessattis, manni barnoota sadarkaa lammaffaas (kutaa 9-12) gamoodhaan kan ijaarame yoo ta'u, tajaajila bara 2014 A.L.I. eegalee jira. Kanuma waliinis, Masgiinni Jaami'al Falaah jedhamus achi keessatti argama. Barnoota teeknikaa eegaluufis ijaarsi itti fufee jira.







*Jaarmiyaa mana barumsichaa kutaa 9-12 (ka yeroo ijaaramaaruufi ka ammaa*

### 3.1.9. Masgiida Kunuunsuu: Masgiida kunuunsuuf ijaarsa mana Janaazaa

H/ Muhammad, muxannoo biyya alaa irraa argataniin muslimoota biyya isaanii fayyadudhaan mana janaaza keessatti dhiqan haala ammayyaatiin ijaarsisanii ummata fayyadaniiru. Kanas kan hojjachiisan Masgiida Jaami'ul Falaah keessattiidha.



*Masgiida Jaami'ul Falaah, ka duraatiifi ka ammaa*

Maallaqni Manni janaazaa ittiin hojjatames, qarshii 110,000 ture. Ijaarsi isaas, haala sadarkaa eeggateen ta'ee kutaa janaaza dhiiraa fi dubartiitis adda adda gochudhaan hojjatameera. Kafana janaazaa, meeshaa ittiin dhiqanii fi qoricha dhiqiinsa janaazaatiif barbnaachisu tola ooltota irraa walabaan galchaniiru.



*Mana janaaza(nama du'e) keessatti dhiqanii kafanan*



*Mana janaazaa (kutaa dhiiraa), Mana janaazaa- kutaa dubartii, Mana janaazaa keessatti haala ittiin dhiqan yeroo agarsiisu*

### 3.1.10. Masgiida Kunuunsuu: Masgiida Kunuunsuuf ijaarsa mana kitaabaa

H/ Muhammad, jamaa kitaabaatiifi hawaasaaf, bakka kitaabni itti dubbifamus qopheessanii beekumsa horachuu irrattis nama gargaaraniiru.



*Mana kitaabaa (library) Masgiidul Kiraam keessatti*

## 3.2. Duniyaa osoo jaalatan aanaa ufiitiif kennuu

۞وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّآ إِيَّاهُ وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ إِحْسَٰنًا ۚ إِمَّا يَبْلُغَنَّ عِندَكَ
ٱلْكِبَرَ أَحَدُهُمَآ أَوْ كِلَاهُمَا فَلَا تَقُل لَّهُمَآ أُفٍّ وَلَا تَنْهَرْهُمَا وَقُل لَّهُمَا
قَوْلًا كَرِيمًا ﴿٢٣﴾

Rabbiin kee odeesse/Rabbiin kee beeysise/Rabbiin kee dhaame: isa malee hin gabbarinaa, haadhaafi abbattis tola oolaa; abbaafi haadha keeti irraa tokkoon isaanii takkaa lamaanuu yoo sibiratti dulluma gayan, jara lamaaniin: ‘fokkinni siif haa tahu/sirraa hifadhe/ishish’ hin jedhiniin. isaan lamaan hin oofin, isaan lamaaniin jecha gaarii jedhin.





*H/ Said Jiloo Maatii Isaanii waliin (Manguddoonni sadan Bitaa irraa gara mirgaatti 1. H/ Sa’id Jiloo, 2. H/ Bayaan H/ Sa’id, 3. H/ Abdurrahmaan Tukee. Dubartiin H/ Sa’idiin duubarra jirtu Jaartii isaanii ta diqqoo Aayya Urgoo Kataaraati. Fotoo itti aanu,* ***Mirga irraa Gara bitaatti: 1. H/ Muhammad H/ Sa’id, 2. H/ Bayaan H/ Sa’id, 3. H/ Sa’id Jiloo***

H/ Muhammad maatii isaaniitii kunuunsuuf wareegama akka kafalan ni dubbatama. Barnoota isaaniis kan dhiisan maatii (haadhaa abbaafi obboleeyyan tajaajiluuf akka ta'e af gaaffii yeroo isaan jiran bara 2005 dr kadiir godheefiin hubatameera.

Akka nasaba isaanii kan ta'an H/ Nasroo Galatoo himanitti, H/ Muhammad H/ Sa'id fira isaaniitiif tolaadha. Fakkeenyaaf, Haadha isaanii, ta boodaa Urgoo ta jedhamtu mindaa ji'aan baasaniifii akka qarqaaraniifi horataa turan, yoo namni maatii irraa dhukkubsatu ka nama kamiifuu rakkinna hin dandeenneefi ka yaalu, ka kunuunsu akka H/ muhammadiin ta'e, Hanga yeroo isaan amrii ta'aniitti maatiin isaanii wafcoo H/ Muhammad bilisaan akka tajaajilamu, Durba obboleeyyanii ta heerumte bakka jiranitti akka yaadatu, akka waa erguuf, akka kunuunsu, Warra haadha h/ Muhammadiin deettee karaa Kofalee irratti makiinaa irraa bu'ee osoo biratti boqatee naga hin gaafanne akka bira hin tarre H/ Nasroo galatoo, kan Obboleettiin abbaa H/ Muhammadii (Fiixoo Jiloo) deettu, kan nasaba isaanii ta'an, ragaa bahaniiru.

H/ Muhammad, eega barnoota kitaabaatii galan booda haadhaa fi abbaa isaaniitii fi maatii isaanii kan ittiin gargaaraa turan hojii qonnaa fi daldalaatiin ture. Hanga yeroo Dargiin (1967) dhufeetti bifuma kanaan jiraataa eega turan booda, Dargiin lafaa fi makiinaa ittiin qotataanii maatii ittiin horataa turanis irraa warasee ture. Eega qabeenyi irraa fudhatame booda waggaa sadi baadiyyaa turudhaan san booda gara magaalaa Asaasaatti galanii hojii daldalaarratti bobba'an. Daldalas kan eegalan, hiriyaa isaanii Sheek Kamaal Sa'id nama jedhamu waliin makiinaa daldalaa bitataniiti. Haaluma kanaan, daldalaa fi tajaajila maatiirra waggaa kudha afur (14) eega turan booda hojii Da'waa (hojii gara Islaamummaatti nama waamuu) dhalatanii waggaa 44ffaa isaaniitti eegalan. Haaluma kanaarratti abbaan isaanii addunyaa kanarraa boqatan.



*Maaddayaa H/ Muhammadiifi manneen jireenya isaanii*

## 3.3. Duniyaa Osoo Jaalatan Ijoollee Abbaan Irraa Du’eef Kennuu

**Tajaajila Ijoollee Abbaa hin qanneetiif Ijaarsa Mana Yatiimaa**

وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الْيَتَامَىٰ ۖ قُلْ إِصْلَاحٌ لَّهُمْ خَيْرٌ ۖ وَإِن تُخَالِطُوهُمْ فَإِخْوَانُكُمْ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ الْمُفْسِدَ مِنَ الْمُصْلِحِ ۚ
وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ لَأَعْنَتَكُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ] ٢:٢٢٠[

Yataamaarraa si gaafatan. Isaaniif tolchuun (qabeenna isaanii, qotuu, facaasuu, tiiysuufi, obaasuudhaan guddisuu, duniyaa isaanii kennanii daldalaan akka bu’aan bu’uuf taasisuu)tu keyrii caalaadha jedhiin,. Qallaba isaaniitiifi ka ijoollee teessaniitis yoo wolitti maytan, isaan obboleeyyan keessanii, (rakkoo hin qabuu makaa). Rabbi isa balleessuuf maku, ka tolchuuf makurraa adda baasee beeka. Rabbi osoo fedhee (walitti hin makinaa jedhee) isin cinqa. Rabbi injifataa, ogeessa.

Hojii gurguddaa H/ Muhammad faayidaa ummataatiif namoota akka isaanii waliin hojjatan keessaa ka nama gammachiisu, gargaarsa ijoollee abbaa hin qabneef godhan yoo ta’u, dhimma kanaaf bara 1999 eegalee, tajaajila addaa kennaa turaniiru. Buufata ijoollee abbaa hin qabneetti, waggaa waggaan ijoolleen soddoma kan fudhataman yoo ta’u, bara 2005 ijoolleen 40 simatamanii tajaajila argataa turan. Tajaajilli ijoolleen kunniin argatanis, tajaajila nyaataa dhugaatii, bakka bultii, uffataa fi yaalaa akkasumas tajaajila barnoota idilee fi madrasaati. Kana waliinis, barnoonni kitaabaa fi tajaajilli kanaan walqabatan kan biros ni kennamaaf. Haala kanaan, baachiin bara tokko simatamu waggaa sadi eega achi keessatti tajaajilame booda of danda’ee baya.



*Doormii ijoolleen abbaan irraa du'e keessa bulan*

## Tajaajila Ijoollee Abbaa hin qabneef gargaarsa dubartii yatiima guddiftuu

Yatiima ilaalchisee Hojii Keyrii ka H/ Muhammad raawwataa turan keessaa kan biroo, dubartii abbaan warraa irraa du'e, ta yatiima guddiftu kunuunsuudha. Ragaan kanaa, Aanaa Hasaasaatti, dubartoota Yatiima guddisan ta abbaa warraa hin qabneef, lakkofsaan 20 (digdama) kan ta'aniif hoolota 20 qarshii 4000 fi 5000 bitanii akka horsiifatan gochudhaan dubartii hoolaa kana horsiifattee sadarkaa daldala keessa seenuu geettetu jira.

Gama birootiin, H/Muhammad gargaarsa yatiimaatiif jecha haawwota yatiima horatan magaalaafi baadiyatti kunuunsaa turaniiru. Kunis magaalaa Hasaasaatiifi baadiyaa gandoota shan kanneen armaan gadii turan:

1. Hanxo (dubartoota 100)
2. Qaawwaa (dubartoota 100)
3. Allubbaa (dubartoota 100)
4. Buchoo (dubartoota 100)
5. Waqeenxaraa (dubartoota 100)
6. Xameela Burqituu (dubartoota 400)
7. Nageelle (dubartoota 400) yoo ta'u,

Waliigala magaalaa dubartoota 1000, baadiyaa dubartoota 1000. Baadiyaafi magaalaan walitti dubartoota yatiima guddisan 2000 olitu gargaaramaa ture.



*Dubartoota gargaaraman*

# 3.4. Duniyaa Osoo Jaalatan Rakkattootaafi Hiyyeeyyiif Kennuu

H/ Muhammad H/ Sa'id abbaa hiyyeessaa akka turan namni hedduun bakka heddutti irraa dubbata. Irra baay'ee qarqaarsa hiyyeessaa godhan dhoksaan hojjatan kan jedhu namni hedduun ragaa bayeera.

Kanneen keessaa muraasa akka fakkeenyaatti haala armaan gadiitti dhiyaata.

## 3.4.1. Gargaarsa ummata Booranaa Ganda Gololchaatiif godhame

Oromiyaa Kibbaa, Godina Booranaa, Ganda Gololchaatti bonni (hoongeen) waggaa shaniif ummata Booranaa dararee ture. Ummata kana nama bira dabree loon isaan qabanillee waan nyaatu dhabuudhaan irraa dhumaa ture. Rakkoo irraa kan ka'e kaartonii fi waraqaa akka nyaachisaa turan ragaan ni addeessa. Fakkii armaan gadii ilaali.



*Gargaarsa ummata Booranaa: Fakkiin bitaa irratti argamu H/ Muhammad H/ Sa'id; kan mirgarratti argamu Sheek Bakrii Goobanaa*

H/ Muhammad, ummata isaanii kan Aanaa Hasaasaa hirmaachisudhaan ofii isaaniitii immoo eenyuyyuu olitti hirmaatanii qarshii 200,000 sassaabudhaan midhaan nyaataa kuntaala 500 fi Zeyita nyaataa qabatanii ummata rakkate dhaqqabanii turan.

Bifa kanaafi kan kana fakkaatu hedduu raawwachuun Ummata Oromoo amantiifi aadaan osoo adda hin qoonne rakkoo irraa hafuura isaan baafachiisaa turaniiru.

### 3.4.2. Gargaarsa Godina Arsii Lixaa Aanaa Shaallaatiif godhame

Arsii Lixaa, Aanaa Shaallaattis ummanni Arsii akkuma ummata Booranaa rakkina Bonaatiin miidhamee ture. Yeroo sanis, H/ Muhammad Hawaasa Hasaasaa hirmaachisanii Uffata fe'aa makiinaa tokkootiifi daakuu kuntaala 200 ummata Shaallaa gargaaranii turan.

### 3.4.3. Gargaarsa Xameela Burqituu

Haaluma walfakkaatuun Ganda xameelaatiifis haala fakkii armaan gadii irratti mul'atuun gargaarsa nyaataa rakkattootaaf raabsaa turaniiru.



*Gargaarsa xameela Burqituu (Masjiidul Habiib)*

### 3.4.4. Gargaarsa Ummata Arsii Bahaa aanaa Alii Hammeenyaatiif godhame

Godina Arsii Bahaa Aanaa Alii Hammeenyaa ganda Jiddaa Karraa ka laga Elellee jedhamu ce'anii dhaqantu argama. Bakki kuni qilee gaangeefi fardaanis c'euun hin danda'amne, kan makiinaan hin seenne, kan neetworkiin mobaayilaa keessatti hin hojjanne, biyya jiraattonni hawaasa biroo irraa citanii akka nama qabrii jiruutti adda bahan ganda jireenyi ulfaataa ta'eedha.




*Ganda Ali Hameenyaa, H/ Muhammad gaangeefi miilaan yeroo deeman*

Ganda kana wafcoon midhaan itti daakan waan hin jirreef dhiiratu harkaan dhagaa irratti midhaan daaka. Hawaasni achi jiraatu hawaasa nyaataan of danda'e waan hin taaneef nyaanni isaanii shuumoo baaqelaa fa'a akka ta'e himama.

Ganda rakkoo akkanaatiin marfame keessa wanti ajaa'ibaa barnoota kitaaba Rabbii irraa wanti ajaa'ibaa keessatti deemsifama. Ganda kanatti halqaa kitaabaa 100 olitu achitti argama. Ganda kanatti halqaa diinii 150tu argama. Wiirtuun guddoon bakka "Masjiidul Qadiim" jedhamtuudha. Achitti markazaafi mana barumsaa hanga kutaa 8ttu argama. Halqaa kanniinitti kitaabni fannii cufatu qara'ama.

Ganda kana H/ Muhammad yeroo lama dhaqan. Yeroo tokko soddaa isaanii Jamaal Sheekoo nama jedhamu sababa nama maqaan isaa Suleymaan jedhamuun deeman.

Yeroo ganda san bakka lukaan deemsiftu lafoo deemaa jiranitti gufuun isaan dhayee qeensi quba lukaa ka quba guddaa akkuma jiruun irraa buqqa'e. Gaafa san, "Qeensi kuni jannata keessatti naa marga" jedhanii dubbatan H/ Muhammad sa'id.

Yeroo lammaffaa, abbootii qabeenyaa kan maqaan isaanii armaan gaditti tarreeffame waliin deeman.

1. H/ Muhammad H/ Sa'id
2. Qamar Huseen
3. Abdul Aziiz
4. Musxafaa (Aabeenyaa)
5. Amaanaa Juullaa
6. Nama Arabaa tokko




*Hirmaattota keyrii kan Alii hammeenyaa Musxafaa, H/ Muhammad waliin deemanii arjooman: H/ Muhammad H/ sa'id, Qamar Huseen, Arabticha*

Namoota fakkii armaan olii irratti mul'atan aanaa san geessaniiti, H/ Muhammad akkana jedhaniin, "Wanti ganda kana isin fideef, rakkinna ummata kanaa ka ani argee garaa kiyya na gube argitanii garaan keessanillee haa gubatuuf isin fide" jedhan.

Akkuma armaan olitti himame, ganda sanitti wafcoon daakkaa waan hin jirreef, darasaan (barattoonni Qur'aanaafi kitaabaa) boqqollaa harkaan dhagaa irratti daakkatanii fayyadamudhaan barumsa isaanii oofatan.



*Alii hammeenyaatti ijoollee midhaan daaktu*

Rakkinna kana furudhaaf, hojiin tola ooltota kaawwan waliin H/ Muhammad achitti raawwatan kanneen armaan gadiit:

1. Baabura (wafcoo daakkaa) lama kan gatiin tokkoo isaa qarshii 500,000 ta'e, lamaan isaanii (qarshii Miiliyoona tokkoon) achitti ijaaraniif.
2. \Ayisuuzuu (isusu) geejjibaafi madda galii hawaasa sanii akka taatu gatii qarshii miiliyoona tokkoofi kuma dhibba shaniin bichisiisaniif
3. Waggatti yeroo lama gargaarsi nyaataa Isuzu bitamte saniin Adaamaa irraa fe'amee akka ummata saniif geeffamu goosisaa turaniiru.
4. Sababa sochii isaaniitiin mootummaafi hawaasni walta'ee karaan akka ummata saniif bocamuuf sababa ta'aniiru.



*Alii Hammeenyaatti wafcoo dhaabsifamuuf deemu qucee namaatti yeroo fe'amee deemu*

### 3.4.5. Gargaarsa Ummattoota Kibbaa naannoo Jinkaatiif godhame

H/ Muhammad hojiin gaariin isaan faayidaa dhala namaatiif godhan saba Oromoofi Muslima qofarratti hin gabaabanne. Akka Warri isaanitti dhiyaatan himanitti, Naannoo ummattoota Kibbaa Jinka biyya jedhamtu, hawaasa uffata qaamatti uffachuu hin eegalin bira deemudhaan, rakkoo isaanii qoratanii baabura (wafcoo) daakkaa akka dhaabaniif ni dubbatama.



*Hawaasa Jinkaa*

### 3.4.6. Gargaarsa Ummattoota Kibbaa, Naannoo Sidaamaatiif godhame

Ummattoota Kibbaa, Naannoo Sidaamaa, Aanaa Bantaa, Ganda Shantawweenna jedhamtu Magaalaa Daawweetti ummattichi Ijaarsa Masgiidaatiif gargaarsa gaafannaan, H/ Muhammad, "Wanti booda isin salphatti argachuu hin dandeenne lafaa, lafa bal'ifadhaa jedhanii lafa bal'isaniifiii san booda masgiida qorqoorroo 100 qarshii 300,000 ijaarsisaniif.

Naannoma sanitti (ganda Hawasho jedhamutti) lafa karee 600 buna waliin qarshii 143,000 bitanii masgiidaaf waqfii godhaniiru.




*Gargaarsa kitaabaafi nyaataa kan godhame*

Masgiida san waliin halqaan H/ Muhammad gargaaruufi gargaarsisuu irra turaniifi qarqaaruufis fulduratti waadaa seenan halqaa afur (4) ture.

Guyyaa H/ Muhammad ganda san dhaqan, namoonni harka H/ Muhammadii qabatanii Isilaamummaa fudhatan, nama afurtamii torba (47) ture. Warroota guyyaa san amanan keessaa ijoollee torba Hasaasatti fudhatanii daara baasuufi nafaqudhaan Magaalaa Hasaasaatti qaraatii irratti argamu. Too’annoo ijoollee tanniiniitiif namni ramadame, Sheek Muhammadnuur nama jedhamuudha.

Ganduma kanatti, namoota sababa isaan Isilaamummaa seenuutiin dubartiin gattee biraa sokkite namoota lama magaalaa Hasaasaatti affeeranii mana ufii bulchudhaan H/ Muhammad birdi libsii (baanaa) lama uffisanii qarshii jara lamaanuu kophaa kophatti qarshii 20,000 (walitti 40,000)

kennaniifii geegessanii turan. Jaroota sanniiniif waggaa waggaan qarshii 10,000 adda addaan ergaafii turan.

### 3.4.7. Rakkataa qorachudhaan Gargaarsa Namoota dhuunfaatiif godhame

Fakkeenyaaf, dargaggoonni Amaan Juullaafi Kaamil Raayyaa jedhaman kan dhimma hiyyeessaafi rakkataa irratti H/ Muhammadiin gargaaranii hojjataa turan yeroo garaagaraafi bakka garaagaraatti isaan qunnamee afgaaffii isaanii taasiseen akka himanitti, nama rakkate qorachiisanii irra gayudhaan yeroo cufa qarshii 10,000 rakkattoota kanniinii kuma shan shaniin qoodi jedhanii akka kennaa turan himaniiru.

Dargaggoon kaadima isaanii ture akka natti odeessetti, wanti H/ Muhammad namaa godhan baa'een icitiidha. Kana irraa akkana jedhee hime, "Gaaf tokko osoo isaan suuqii masgiidal Kiraamiin gamatti argamtu takka jala taa'an, jaartiin wahii qoraan baattee ta deemtu arganii, jaartii tana faana bu'ii rakkoo isii gaafadhuu natti deebi'I naan jedhan. Jaartiin tun yeroo baa'ee haashee/qoraan lagaa qoccee baataa darbiti. Rakkoo isii qoradhee adda baasee eega isaanitti hime booda, jaartii saniif guyyaa jalqabaa qarshii 5000 kenniif naan jedhanii na erganii kenneefii ture. Marraa (adada) jaartiin sun karaa san darbituun qarshii 3000 yookaan 2000 kennaafii turan". Jedhee himeera.

Akka dargaggoon biroo himettis, Adada Uhudiyyaa (Iida Arafaa)tiin H/ Muhammad sheekkota Magaalaa Hasaasaa kan uhudiyyaa qalachuu hin dandeenneef (yoo xiqqaate nama 10 oliif) hoolata bitanii akka qalatan manatti ergaafii turaniiru.

Gama birootiinis, Aanaa Alii Hammeenyaa, Ganda Jiddaa Karraa adada uhudiyyaa (Iidul Arafaatiin) sangaa sadi bitanii ergaafii turan jedham.

Gama biraatiin, Bakka Nageellee Garjeedaa jedhamtutti dubartoota rakkatan gara nama 400 olii walitti qabuun yeroo yeroon akka gargaaraa turan jarrummaan armaan olitti maqaa dhayaman eeraniiru.

Akka magaalaa Hasaasaattis, dubartoota harka qalleeyyii gurmeessuun hirmaachisaafi hooggansa H/ Muhammadiitiin dubartoonni biyya alaa kanmagaalaa hasaasaa akka gurmaayan taasisudhaan gargaaraa turaniiru. Maqaan waldaa gargaarsa kanaatis "Gargaarsa Dubartoota Gadab Hasaasaa" jedhama




*Asxaa waldaa dubartootaa*

Gama birootiinis, harka qalleeyyii magaalaafi baadiyaa Hasaasaa nama 1000 olikan ta'aniif seensa Ji'a Ramadaanaatti daakuu KG 25, zeyita litira 2 fi shukkaara raabsaa turaniiru. Hojii kanarratti qindeessaafi barreessaan Amaanaa juullaa dargaggoo jedhamu ture.



*Gargaarsa dubartootaa godhame*

Gosa hojii keyrii kan H/ Muhammad Raawwataa turan kan biroo, nama qabeenni isaa gahaa hin taane, waamudhaan maallaqa qarshii 100,000 irraa hanga 10,000tti nama waa daldalatu ka dadhabina itti arganii qoodudhaan dalagadhuunii naa deebisi jedhanii nama heddu akka erkisaa turanis seeneffameer.

## 3.5. Duniyaa Osoo Jaalatan Nama Karaa Deemuuf Kennuu

Ulaagaan jahaffaa kan Rabbi nama tokko ‘abbaa keyrii guddoo’ taasiseen, Nama imala irra jiru (nama karaa deemee) rakkate gargaaruudha. H/ Muhammad H/ Sa’id Ulaagaa kana guutuunis abbaa keyrii guddaa ta’aniiru.

Fakkeenyaaf, akka Dargaggoonni lamaan Amaanaa Juullaafi Kaamil Raayyaa natti himanitti, H/ Muhammad H/ Sa’id yeroo Hasaasatti argaman suuqota Masgiidul Kiraamiin ija gamatti argamtu jala teessoo kaayatanii taa’uu jaalatan. Suuqonni sunniin ta Obbo Rashaad Abdallaati. Yeroo baa’ee achi jala ka taa’an ani barreessaan (Dr Kadiir Ibraahim) ofii kiyyaayyuu argaa tureera. Icitii suuqii san jala taa’uu baay’isaniif warri keessa beeku yoo himu, H/ Muhammad achi jala taa’anii nama fuula haarawaa kan biyya birootii dhufe, kan rakkoon fuulaafi uffata irraa mul’atu achi jala taa’anii xiinxallan. San booda nama barbaadan kanniin yoo argan, ijoollee isaan kaadiman namoota sanniin faana bu’anii eenyummaa isaanii, bakka isaan irraa dhufaniifi rakkinna isaanii eega qorachiisan booda waan rakkoo isaan qaban sanii isaan baasu maallaqa qopheeffatanii harkatti qabatanii waan taa’aniif qoodaniifi yoo nama heddu ta’anis qooda rakkoo isaanii fakkaatuun akka waliin gayanii akka gaggeessaa jiruu ofii baay’ee turan ni himama.

Masgiida kiraam afottis bakka bultii nama tokkoo nama waan algaa buluun dhabeef kennamu kutaa tokko kan qophaayee maqaan, ‘Nama siree bultii dhabeef bakka nama tokkoo ni kennina’ barreeffama jedhu ani (Dr Kadiir) argee jira.

Gama birootiin Darasoota (barattoota) Qur’aanaafi Hadiisaa kan biyya isaaniitii bayanii Magaalaa fi baadiyaa Hasaasaatitti baratan namni gargaaruufi gargaarsa isaanii irratti hawaasa hirmaachisuun beekamu H/ Muhammadiin ta’uu hawaasni guututi beeka.

## 3.6. Duniyaa Osoo Jaalatan Warra Kadhatuuf Kennuu

Ulaagaan biroo ka ‘abbaa keyrii guddoo nama taasisu, qabeenya osoo garaa nama nyaatu nama kadhatuu kennuudha. H/ Muhammad keyrii guddoo tana keessattis hirmaannaa guddaa akka qaban himameera. Masgiidul Kiraamiin namni rakkate baay’etu dhufa. Akka Amaanaa Juullaa himetti, H/ Muhammad, yeroo namni Masgiida guddatti kadhatee waa sassaabaniif jalqaba hin dubbatan. Eega waan guuran guuranii xumuran booda ‘hagam guurtaniif?’ jedhanii gaafatanii, hanga guurame eega dhagayan booda tanallee itti dabalaafii jedhanii maallaqa kumaatama lakkaayanii kennan.

Gama birootiinis rakkattoota karaa irra ykn masgiida afoo taa’anii kadhatan, qarshii dhibba shan shaniin akka qoodamtuuf kadimmanitti kennanii akka qoochisaafii turan Amaanaan fa’a odeessaniiru.

## 3.7. Duniyaa Osoo Jaalatan Gabra Ataquuf Kennuu

Zabana kana gabri akka duriitti gurguramu waan hin jirreef, hojiin akka gabra hataquufi achii olitti isaaniif seenaa keessatti kaasuu dandeennu, ilma namaa gabrummaa sheeyxanaa jalaa hataqudhaan gara gabrummaa rabbiitti nama bilisoomsuudha. Hojiin kun waa hunda akka caalu Rabbiin aayata armaan gadii keessatti dubbateera.

وَمَنْ أَحْسَنُ قَوْلًا مِّمَّن دَعَآ إِلَى ٱللَّهِ وَعَمِلَ صَٰلِحًا
وَقَالَ إِنَّنِى مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿٣٣﴾

Nama gara toowhiida Rabbiitiifi xaa'aa Isaatitti nama yaame, ka gaarii dalagee ani worra amrii Rabbiitiif masakame nama jedhe irra namni jechi isaa miidhagu ni jiraa?

Hojiin guddaan isaan jireenya isaanii keessatti hojjatan nama karaa Rabbiitti waamuu ture. Hojii Da'awaatiin ummata gara Islaamummaatti waamuurratti wantoota Raawwatan keessaa akka fakkeenyaatti, H/ Muhammad, ummata islaamaa ka amantii isaanii irratti muge dammaqsuu fi ka amantii dhabe waamudhaaf umrii waqggaa 44ffaa isaaniitti sochii cimaa garee Da'waa waliin eegalan. Kanas baadiyyaa fi magaalaa bu'uura godhachudhaan, miilaan fardaan, konkolaataa fi tajaajila geejjibaa garaagaraa fayyadamudhaan wadhaansa cimaa godhaa turaniiru. Haaluma kanaan, obboleeyyan Isilaamaa kan akka Sheek Jamaal Eda'oo hojii kanaaf hidhatanii ka'an waliin ummata amantii irratti cimsuu fi naannoo amantii isilaamaatiin ala jiraataa turan hedduu isilaamummatti duuchisudhaan bu'aa hangana hin jedhamne ummataaf buusaniiru. Dhimma kanaafis buufata da'waa (markaza) ijaarudhaan, namoota hojii kanaaf of kennan affeeranii, lubbuu fi qabeenna isaanii akkasumas yeroo isaanii kennudhaan baratataas, barsiisaas turaniiru.

Haala kanaan namoonni harka isaanitti Isilaama ta'e baay'ee yoo ta'an, fakkeenya ijoo ummattoota kibbaa naannoo Sidaamaa baay'ina nama harka isaaniitti amanee armaa olitti dubbifneerra.

## 3.8. Salaata Shanan Sagaduu

Ulaagaan saddeetaffaa kan 'abbaa keyrii guddoo' nama taasisu salaata sshuruuxa isiitiin sagaduudha. Ulaagaa kanaan gama ragaa namaatiin kan milkaayan ta'uu isaanii namni H/ Muhammadiin waliin Masgiidal Kiraamitti sagadu ragaa guddaadha. H/ Muhammad H/ Sa'id, akkuma abbaa isaanii bakka itti sagadan imaamatti aanee bakki jiru ka isaaniiti. Yeroo karaa deeman malee salaata shanan bakka sanii isaan hin dhaban.

Akka Dargaggoon Amaanaa Juullaa jedhamu himetti, H/ Muhammad Qur'aana irraa qara'amn lama qaban: tokko Masgiidul Kiraamitti irra qara'an. Tokko immoo Manatti irraa qara'an Quraana manatti qara'aniifi ka Masgiidatti qara'an lamaanuu ji'atti altokko ni buusan (ni xumuran).

## 3.9. Zakaa Kennatuu

'Abbaa Keyrii guddoo' ta'udhaaf ulaagaan salgaffaa zakaa kennachuudha. H/Muhammad gama ragaa namaatiin kanaanis milkaayaniiru. Ragaa kan kan bayan H/ Nasroo galatoo akka himanitti, yeroo baadiyatti lafa makiinaan qotan, eega kitaabaarraa deebi'an booda lafa wantaa heddu qotudhaan midhaan baajoo kudhan (10) argatanii baajoo tokko guutuu (10ffaaa) zakaaf akka jiruun gadi naqanii rakkataan warri zakaa fudhachuu qaban qoodataniiru. San booda lafti irraa fudhatamnaan magaalatti galanii makiinaan daldala eegalan.

Kanaan alattis qabeenya isaanii irraa zakaa kan ofitti hin hambifne ta'uun ragaan bahameera.

## 3.10. Baallama Yoo Baallamu (Baallama Rabbiifi Namaa) Guutuu

Ulaagaan kurnaffaa ka 'abbaa keyrii guddaa nama taasiftu, baallama (Rabbiifi namaa) guuttachuudha. Gama baallama Rabbii ilaallatuun H/ Muhammad, baallama gaafa Rabbiin dudda nabi Aadamii irratti ilmaan Aadam yaasee baallama qabsiise hojii keyrii ka isaan dalagatan ka armaan olitti tarreeffame irraa hubachuun ni danda'ama. Gama namaatiinis baallama namaa godhan kan hin hanqifneefi akka dubbatanitti kan argaman ta'uu hawaasni ragaa baheefii jira.

## 3.11. Hiyyummaa Fi Dhaba Keessatti Obsuu

Ilmi namaa kamuu osoo rakkoo hin argin namni jalqabaa hanga xumuraatti qananiin jiruu dabarsu hin jiru. Qabaataan Rabbuma qofa. Footoo ijoollummaa isaanii yoo ilaallu, maatiin isaaniillee akkuma maatii Arsii akn biroo qotee bulaa fi maatii rakkoo injifatee bira darbe ta'uun ni hubatama. Yeroo rakkoo obsudhaan qabsoo godhaniin H/ Muhammad barnoota isaanii rakkina maatiitiif obsanii dhiisudhaan, barnoota diiniifi akkaadamiitis gadi lakkisudhaan obsanii of wareeganii hojitti galanii maatii isaanii rakkoo jalaa baasanii zakaa hanga baajoo tokko guutuu rakkataaf gadi dhiisuu gahuu isaanii seenaa kutaa darbee irraa hubanneerra.

Hiyyummaafi dhaba keessatti obsa H/ Muhammad qaban kan ragaa bayan Manguddoo ijoollummatti H/ Muhammadiin waliin guddatan, H/Suleymaan nama jedhamuudha. Akka manguddoon kun himanitti, H/ Muhammad kitaaba Rabbii barachuuf jecha qananii mana isaanii dhiisanii eega bayan booda, barnoota kitaabaa keessatti hedduu akka dararamaniifi haala hamaa dhabaafi hiyyummaa keessatti akka obsanii kitaaba Rabbii irratti ciniinnatan seenaa isaanii baldhinaan ibsaniiru.

## 3.12. Yeroo Jeequmsaafi Lolaa balaa keessatti Obsuu

Hojii 'abbaa keyrii guddoo' nama taasisu keessaa ulfaataan tokko yeroo jeequmsaafi waraanaa tasgabbaayuufi obsa qabaachuudha. Kanas H/ Muhammad jireenya isaanii keessatti yeroo hedduu mirkaneessaniiru.

Obsa kanas Rabbiin ulaagaa nama dhugaan amaneefi nama sobu ittiin adda baasu akka ta'e aayata armaan gadii keessatti ibsameera.

أَمْ حَسِبْتُمْ أَنْ تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ وَلَمَّا يَعْلَمِ اللَّهُ الَّذِينَ جَاهَدُوا مِنْكُمْ وَيَعْلَمَ الصَّابِرِينَ {142}

Rabbiin warra isin irraa jihaada godhuufi warra sabrii godhu osoo hin muldhisin (hin beekin, kanaanis osoo isin hin qormaatin) Jannata seenuu yaaddanii? ( Hin yaadinaanaa) (Ali-Imran, 3:142)

Akka H/ Nasroo Galatoo himanitti, H/ Muhammad mootummoota hedduu keessatti yeroo jeequmsaafi waraanaa arganii miidhamanii obsaan bira dabraniiru. Fakkeenyaaf, yeroo dhimmi siyaasaa gama sabummaafi amantaatiin dhufu cufa namni adda dureen shakkamuufi hidhamu H/ Muhammadiin ture. H/ Muhammad yeroo hidhaaf barbaadaman cufa, osoo poolisni hin qabin ofii isaaniitii minxaafii fudhatanii akka mana hidhaatti galan H/ Nasroon ni himu. Yeroo Mootummaa Tigree marraa heddu akka hidhamaniifi, H/ Waabee Godaanaa fa'a waliinis akka hidhaman ni himama.

Yeroo jeequmsa hamaa kan hawaasa Hasaasaa mudate keessaa ijoon yeroo Ahbaashii ture. Haalli sun akka armaan gadiitti addeeffama.

**3.12.1. Jeequmsaafi lola bara Hayila Sillaasee keessatti obsa isaan godhan**

Bara H/ Sillaasee keessa Abbaa isaaniitiifi maatii isaanii irra gama siyaasaatiin rakkoon akka gayaa ture, hiriyaa fi jaalalloo H/ Muhammad kan turan H/ Birkaa Tufaa himaniiru. Akka H/ Birka himanitti, H/ Birka sababa dhiibbaa sirna mootummaa H/ sillaaseetiin barumsa isaanii gadi lakkisanii bayudhaan H/ Muhammad H/ sa'id, H/ Birkaa Tufaa fi H/ Abdoo Jamaa waliin makiinaa walitti bitatanii hojjataa turudhaan makiinicha mootummaan irraa warasee ture. San dura garuu, Abbaa H/ Muhammadii (H/ sa'id jiloo) mootummaan Hayila sillaasee yakka siyaasaatiin himatee mana hidhaa seensisee ture. Yeroo san kan waliin himatame, H/ Bayaaniifi H/ Muhammadiin ture. H/ sa'idiifi H/ Bayaan yoo hidhaman, H/ Muhammadiin H/ Birkaa Tufaa mana ofiitti dhoksanii qaraatiif gara Sirkaa akka badu taasisanii turan.

Yeroo san H/ Sa'id Jiloo yakka himataniif kan itti rageesse dubartii Kiristaanaa turte. Yakki isiin dharaan itti rageessites, 'H/ Sa'id, H/ sillaasee Rabbi haa jissu jedhee buna dhibaafata' kan jedhu ture. Ragaa yakkaa kanaaf h/ Sa'id akkana jedhanii deebii kennan: 'Ani nama buna dhibaafatuu miti; H/ sillaaseen haa jigus hin jenne; Garuu yoo jigiin Rabbii itti dhufte ani waan godhu hin qabu' jedhan.

Haala kanaan, H/ Muhammad, jeequmsa siyaasaa kan isaaniifi maatii isaanii bara H/ sillaasee mudate obsaan bira dabranii turan.

### 3.12.2. Jeequmsaafi lola Bara Mootummaan Dargii irratti obsa isaan godhan

Mootummaa Dargii keessattis Rakkoon jeequmsaan walqabatu isaan irratti jijijjiiramee ture. Yeroo kanas H/ Muhammad soda malee haqa jirtu mootummatti dubbatanii afoo dhaabbachuun dararamaa turaniiru. Ummataafis dhaabataniiru. Kana keessatti wanti akka fakkeennaatti ka'u, bara Dargii mootummichi sooshaalizimii waan tureef dhimmi amantii rakkoo keessa seenee ture. Bakka walgahiifi hojiitti amantii gaggeeffachuun hin danfda'amu ture. Guyyaa tokko walgahii Dargii keessatti hin salaattan jedhamee ajajni kennamee osoo jiru, H/ Muhammad na ajjeesaa malee salaata kiyya hin dhiisu jedhanii walgahicha dhiitanii bayan. Kutannaa isaanii arganii kaadiroonni Dargiitis hawaasa kaawwanis walgahicha bittineessanii akka gadi lakkisan jaalalloon isaanii, H/ Birkaa Tufaa himaniiru. Haala kaanaan mootummaa dargii keessa lolaafi jeequmsa ture obsaafi gootummaan dabarsanii turan.

### 3.12.3. Jeequmsaafi lola Bara Mootummaa Tigree irratti obsa isaan godhan

Bara mootummaan Tigree seenu Hawaasni Hasaasaa jeequmsaafi waraana keessa seenee ture. Namni hedduunis ajjeefamee hedduunis (kan akka H/ Birkaa fa'a) biyyarraa buqqa'anii turan. Yeroo san, Hawaasni Hasaasaa H/ Muhammadiin 'Marragaagaati' (koree tasgabbeessituu keessa galanii balaa ummata irraa akka faccisan filatanii turan. Yeroo kanaan duraafi boodaattis H/ Muhammad dhaaba siyaasaa mootummaa kamiinuu keessatti hirmaatanii hin beekan. Yeroo kana keessattis mootummaan wayyaanee yakka isaan hin raawwanneen Waakkannatti hiitee turte. Haala kanaan bara mootummaa Tigreetis jeequmsa keessatti hawaasarraa osoo faccisan dheessanii osoo biyyaa hin baqatin rakkoo ture obsaan dabarsanii turan. Bara Mootummaa Tigree Jeequmsi hamaan qormaata H/ Muhaammadiitiifi Hawaasa Muslima Hasaasaa akkasumas Muslima Itoophiyaa ta'ee ture dhimma Ahbaashiiti. Kana keessattis waan isaan mudateefi akkatti obsaafi murannaan darban akka armaan gadiitti dhiyaateera.

### 3.12.3. Jeequmsaafi lola Bara Ahbaashii keessatti obsa isaan godhan

Eega Mootummaan Dargii kufee mootummaan ADWUI dhufe booda ummanni muslima Itoophiyaa miidha mootummoonni 'salamoonotaa' irraan gahaa turan goolabamudhaan balballi jireenya abdii gaarii isaanii banamuu abdatanii mootummaa haarawa deeggaranii hiriira guddaa tokkoon simatanii turan. Abdii isaanii kanas kan jabeessu heerri mirga bilisummaa amantii mirkaneessu bara 1987 A.L.I. akka armaan gadiitti tumamuu isaati.

**Keewwata 27**

**Bilisummaa amantii ,Amantaa fi Ilaalchaa**

1. Namni kamiyyuu bilisummaa yaaduu, sammuu fi amantaa ni qaba. Mirgi kun, namni kamiyyuu amantaa yookiin amantii filate qabachuu yookiin fudhachuu, amantaa fi amantii isaa qofaa isaatti yookiin namoota biro wajjiin ta'ee ifatti yookiin dhuunfadhaan waaqeffachuu, hordofuu, hojii irra oolchuu, barsiisuu yookiin ibsuu, of keessaa qaba.

2. Keewwata90, keewwata xiqqaa 2 irratti kan ibsame akkuma eegametti ta'ee, hordoftoonni amantaa isaanii babal'isuu fi gurmeessuu kan isaan dandeessisan dhaabbilee barnootaa fi bulchiinsa amantaa hundeeffachuu ni danda'u.

3. Amantii barbaade qabachudhaaf bilisummaa namni kamiyyuu qabu, humnaan yookiin haala biraatiin dirqamsiisudhaan daangessuun yookiin dhoorkuun hin danda'amu.
4. Warrii fi guddistoonni seerummaa qaban akka amantii isaanitti, barnoota amantaa isaanii fi naamusa gochaa gaarii kennuudhaan ijoollee isaanii guddifachuuf mirga qabu.

Muslimoonni Itoophiyaa akkuma lammiilee amantaa kaawwaniitti hanga ta'een heera kanatti fayyadamudhaan amantii isaanii oofachutti osoo jiran waggoota muraasa booda wanti abdii isaanii dukkaneessu itti dhufe. Kunis biyya keessaa osoo hin taane dhiibbaa namootaa fi biyyoota alaatiin ture.

Namichi Hagaay Eeriich jedhamu kan amantiin isaa Yahuudaa ture, abdii Muslimoota Itoophiyaa keessattuu hawaasa hasaasaa dukkaneesse.

Namichi kun, gumii qorannoo Itoophiyaa kan idil addunyaa irratti waggaa wagaadhaan dhimma muslimoota Itoophiyaa qofa irratti qorannoo dhiheessa. Dhaamsi qorannoowwan isaa, Muslimoonni Itoophiyaa madda sodaa fi jeequmsa biyyattii ta'uu isaanii kan ibsuudha. Sababa kanaaf, muslimoota Itoophiyaa irratti tarkaanfiin akka fudhatamuu fi akka jibbamuu qaban summii isaa facaasaa ture.

Haala kanaan, dhiibbaa mootummoota Israa'elii fi Ameerikaatiin mootummaan Tigree Muslimoota Lammii biyyattii irratti akka duulu gochuu danda'eera.

Kitaabilee namicha armaan olitti eerameen barreeffaman irraa muraasni kanneen armaan gadiiti.

*1. Ethiopia and the Middle East (1994)*

*2. Egypt and Ethiopia – Linkage and Disconnection (1998)*

*3. Ahmad Gragn and the Najashi – Ethiopia and Islam (1999)*

*4. The Cross and the River: Ethiopia, Egypt and the Nile (2000)*

*5. The Saudis and Ethiopia – Which Islam? (2003)*

*6. Ethiopia – Christianity, Islam, Judaism (2003)*

*7. Camels for Mussolini – The Saudis and Ethiopia (2005)*

*8. Al-Ahbash and Wahhabiyya: Interpretations of Islam (2006)*

*9. Saudi Arabia and Ethiopia: Islam, Christianity and Politics Entwined (2007)*

*10. The Grandchildren of Abraha (2009)*

*11. Saudi Arabia and Ethiopia – Muslims and Christians Across a Sea*

*12. Identity and Church: Ethiopian – Egyptian Dialogue, 1924 – 1959*

Haala kitaabni Hagaay Eeriich keessattuu kan armaa olitti lakkoofsa 8 irratti tuqame eereen, Muslimoonni Itoophiyaa akka barbadaayan ajaja darbeen, Mootummaan Tigree, ummata Muslimaa akka lammii biyyattii osoo hin taane akka lammii lammaffaatti laaludhaan halkanuma

tokkoon lafarraa fixudhaaf, Ahbaash garee jedhamu muslima biyyaa ittiin miidhutti fayyadamuuf biyyatti galche. Kitaaba '*Sagantaa haala Isilaama irratti duulamuun*' qabate Gareen yahuudaa tokko majiliisaf kennudhaan hojii eegale. Mootummaanis, 'wahaabiyyoota', Shoorarkeessitoota, 'farra nagaa', jechee maqaa itti moggaasudhaan, hammeenyaan itti gara gale.

Ahbaash jechuun garee naamusaa fi haalaa fi amala amntaaleen addunyaa ajajan hin hordofne yoo ta'u, kan bu'uureffaman deeggarsa Yahuudotaatiin nama Abdallaah al Habash kan saba Adareetiin ture. Garee kana kan deeggaru adda dureedhaan mootummaa israa'el.

Yaanni isaan deemaniin bu'uura amantii Isilaamaa irraa faallaa kan ta'e yoo ta'u, sahaabotaa fi hayyoota Isilaamaa bebeekkamoo abaaruu fi arrabsudhaan beekamu. Qabxiileen isaan irratti nama gorsan Muraasni kanneen armaan gadiiti.

1. *Rabbi Arshiin irratti ol ta'ee hin jiru, haala fi amala qur'aana keessatti Rabbi ofiin ibses hin qabu ka kanatti amanes kaafira. (Sharhulqawiim fuula 105 fi Al maqaalatus-sunniyyah fuula 182)*

2. *Qur'aanni kitaabileen Qur'aana dura buufamanis jecha Rabbii osoo hin taane haasaa jibriiliiti. (haala kanaan Rabbiin mootii haasawuu hin dandeenne taasisanii dhiheessu [Shrhul Qawiim fuula 125-130, Bugyatux-xaalib fuula 18-19, Atta'aawunu alan-nahyi anil munkar fuula 67)*

3. *Namniwaan isaanii fi sheekni siaanii jedhe fudhatee hin hordofne hundi kaafira (Sariihul Bayaan, fuula 123 fi atta'aawunu ilan-nahyi anil muunkar fuula 32)*

4. *Muslimoonni hundi duraan amantii sirrii irra waan hin jirreef bifa haarawaan shahaadaa qabachuu qaban. (leenjii isaan kennaa turan hedduu irratti mirkanaa'eera)*

5. *Guyyaa Hajjii, namoonni Imaamman Masgiida Makkaa fi Madiinaatti hidhatanii salaatan salaanni isaanii waan bade jiruuf irra deebi'anii salaatuu qaban. Atta'aawunu alan-nahyi anil munkar fuula 70-71)*

6. *Irra baay'een muslimootaa sagalee sirrii Qur'aanni ittiin qara'amu (Tajwiida) waan hin beekneef, salaanni isaanii badeera. (sariihul bayaan fuula 253-254).*

7. *Rabbi Aalama keessas Aalamaan alas hin jiru. (Sariihul bayaan fuula 405-508, Al-maqaalatus-sunniyah jecha 7ffaa fuula 140-157).*

8. *Beektonni Isilaamaa kan duriifi ammaatis kaafira. (Atta'aawunu, fuula 32-42, 56-60, Shrhul qawiim, fuula 51, 52, Attahziirush-shar'ii 1ffaa fuula 52,70,93116,128.)*

9. *As'haabota Nabiyyuu Muhammad garmalee arrabsan (Al maqaalatus-sunniyyah, fuula 323-327, Atta'aawunu fuula 123-126, Sariihul bayaan fuula 212)*

10. *Naamusa Isilaamaa gaggaarii Balleessudhaaf tooftaa fayyadaman. Fakkeenyaaf, Dhugaatii nama macheessu akka waan qaruuraa farsoo gurgurataa jiraniitti yaadudhaan*

*(wanta nama macheessu tokko tooftaan) gurgurachuun ni danda'ama. (Bugyatux-xaalib fuula 329). Salaata Jum'aa dhiisuu namni barbaade qullubbii nyaachudhaan (nabiyyiin qullubbii nyaatanii masgiida dhufuu waan dhoorganiif) san sababeeffattee salaaticha irraa hafuun ni danda'ama. (Bugyatux-xaalib fuula 437)*

11. *Muslimni tokko yeroo biyya Kiristaanaa deemu Masqala godhachuu (fannifachuu) ni danda'a. (Sharhul qawiim fuula 40).*
12. *Gabbartii itti yaaduu baachudhaan qabrii fi suuraaf Yoo sagadan rakkoo hin qabu.(Shrhul qawiim fuula 40).*
13. *Biyya Ameerikaa fi Kanaadaatti Qiiblaa Kaaba Bahaa irraa gara Kibba bahaatti jijjiiran. (Sarihul Bayaan fuula 249-250)*
14. *Ilaalcha isaanii babal'ifachudhaaf kijibatti fayyadamuun ni danda'ama. (Fadaa'ihul Wahaabiyyaa fuula 24 lakkoofsa 25)*
15. *Matta'aa (gubboo) kennuun ni danda'ama (Bugyatux-xaalib fuula 402, Sariihul bayaan 2ffaa fuula 280)*
16. *Maallaqa yeroo ammaa ummanni ittiin tajaajilamaa jiru irraa zakaa baasuun dirqamaa miti. (Sariihul bayaan fuula 259-260).*
17. *Nama Muslima hin taane irraa maallaqa dhalaan fudhachuun ni danda'ama (Sariihul bayaan fuula 263-265?)*
18. *Nama muslima hin taane irraa qumaaridhaan maallaqa nyaachuu fi wanta ofiin du'es itti gurgurachuun ni danda'ama. (Sariihul bayaan 2ffaa fuula 152)*
19. *Nama muslima hin taane ajjeesuu fi badanii balleessuun ni danda'ama. (Fadaa'ihul Wahaabiyyah fuula 174)*
20. *Dubartii kofoo (surree) fi uffata qaama keessaa mul'isu uffachuu ni danda'an. ( Sariihul bayaan fuula 328)*
21. *Yeroo zikrii fi wayta birootis dubartii fi dhiirri walitti makamuu (waliin taa'uu) ni danda'ama. Sariihul bayaan fuula 329-336)*

Qabxiilee armaan olii irraa akka hubachuun danda'amutti, gareen kun garee isilaamummaan faallaa ta'e ta'uun isaa ifa. Yahuudonnis garee kana Isilaama ittiin loludhaaf filachuu isaaniitiif sababa cimaa qabu.

Kana sababeeffachudhaan, Hawaasa Hasaasaa adda duredhaan jeequmsaafi lolli irratti baname.

Duula Isilaama irratti godhamuuf akka meeshaatti kan tajaajila irra oole Miseensota koree Majlisa Itoophiyaati. Gareen Kunniin Yeroo gabaabduu keessatti Muslima bakka bu'anii fi Isilaamummaa

ganudhaan dararaa guddaa ummata irraan gahanii ofii isaaniitiifis seenaa gurraacha galmeessanii darbanii jiru.

Yakka heera Itoophiyaa diigu kan raawwatame kana iyyachudhaaf Ummanni muslimaa mallattoo ummataa kan baay'inni isaanii 500,000 ol ta'uun komiteen nama 17 kan saba garaagaraa of keessatti hammate filaman. (Iwunatu Yih new, Fuula 9-11).

Miseensonni iyyannoo mootummaaf akka dhiheessan Muslimoonn filatamnii mirga Muslima Itoophiyaatiif miidhamudhaan seenaan isaanii qalama gaarii fi qajeelaan galmaayaafii jirus kanneen armaan gadiiti.

1. *Abubakar Muhammad-Dura bu'aa komitee fi qunnamtii ummataa*
2. *Haaj Huseen Laalamdaa-Itti aanaa*
3. *Ahmad Musxafaa-Barreessaa*
4. *Ahmaddiin Jabal- Qunnamtii hawaasaa*
5. *Sheek Xaahir Abdulqaadir*
6. *Haaj Ayyenaw Muhammad*
7. *Sheek Muhammad Kadiir*
8. *Sheek Abdallaa Ahmad*
9. *Haaji Kamaal Nuurii*
10. *Sheek Yuusuf Muzammil*
11. *Sheek Sulxaan Amaan*
12. *Pirofeesara Gargaaraa Aadam Kaamil*
13. *Sheek Makkataa Muhee*
14. *Umar Abdii Umar*
15. *Jamaal Yaasiin*
16. *Kaamil Shamsuu*
17. *Yaasin Nuuruu*



*Bakka Bu'oota Muslimaa Kan ummatichaaf jecha arrabsaman xiqqeeffaman, reebaman, hidhamanii fi dararaa adda addaa dhadhamaa turan*

**Gaaffilee Muslimoota Itoophiyaa**

Miseensonni Komitee ummataan filamee kunis Iyyannoo ummataa Qaama mootummaa Itoophiyaa kan dhimmi ilaallatu hundatti galchudhaan deebii isaatiif halkanii guyyaa wal'aanaa turaniiru. Iyyannoon ummatichaa Gaaffii sadi ijoo kan hammate yoo ta'u, gaaffileen mirgaa kan ummanni Muslimaa mootummaa gaafates kanneen armaan gadiiti.

1. *Qondaaltonni Gumii dhimma Isilaama Itoophiyaa kan amma hojii irra jiran kan Muslimoota biyyattiitiin bakka bu'an waan hin taaneef, isaan bakka gadhiisanii Miseensota ummanni Muslimaa filuun bakka haa buufaman.*
2. *Awaliyaan Dhaabbata barnoota Muslimaa isa bilisa ta'ee akka hojii isaa itti fufu Majliisni harka isaa irraa nuu haa kaasu.*
3. *Majliisatti fayyadamudhaan Musliima itoophiyaa amantii Ahbaashii dirqamaan fudhachiisuun nurraa haa dhaabatu.*

Yeroo kana jeequmsaafi waraana Hawaasa Hasaasaa irratti raawwatameen namoonni heddu ajjeefamanii, hedduun hidhamanii turan. Sannin keessaa H/ Muhammad sa'id tokko turan.

Miidhaa Hasaasaan irratti raawwateef magaalaa Finfinneetti hiriirri nagaa bahamee ture. Fakkii armaan gadii ilaali.




*Hiriira deeggarsa ummata Hasaasaatiif Finfinnetti bahame*

Hammeenya ummata Muslimaa irra gahaa ture keessaa inni hamaa fi gaddisiisaan isa Poolisoonni magaalaa Asaasaa ummata nagaa rasaasaan barbadeessiteedha. Kunis kan ta’e Muummichi Ministeera biyyattii Baalee fi Arsiin biyyaaf sodaachisaa ta’uu isaanii eega dubbateen guyyaa muraasa booda yoo ta’u, ummaticha fixudhaaf guyyaa jimaataa irratti karoorsanii Sheek Su’uud namni jedhamu masgiidaa yeroo bayu ummata yaa’e afotti karaa irratti qabanii tumudhaan miidhaa irraan gahan. Sababa kanaanis, gocha Sheeka kana irratti raawwatameen ummanni magaalaa Hasaasaa dallanuun maaf Sheeka tumtan jecdhanii jeequmsa keessa galanii turan. San booda hawaasicha jeequmsa keessa seensisanii xiyyiitiin murruggeessanii turan.

Eega namoota nagayaa ajjeesan boodas kan karaa irratti argame hunda isaanii guuranii mana hidhaatti galchudhaan mirga mana hidhaa keessatti maatiidhaan walqunnamuu fi akka heera biyyattiitti hidhamaan tokko sa’atii 48 keessatti mana murtiitti dhiyaachuun dhimmi isaa laallamuu qaba kan jedhus diigudhaan gaaffii tokko malee yeroo dheeraaf hidhamanii turan. Gama birootiinis

hidhamtoota kanneen tumuudhaan, namoota isaan gaafachuu dhaqan hamilee tuqanii, dubartii yeroo dhihoo deette daa'ima isiitiin akka wal hin qunnamne godhanii harma guusuudhaan, Dubartii ijoollee Abbaa hin qabne horattu hidhanii mirga daa'immanii sarbuudhaan yakka gara malee isaan irratti raawwataa turaniiru.

Hundumayyuu caalaa wanti nama ajaa'ibu, kaabineen aanaa Hasaasaa namoota hidhaman osoo ijaan hin argin nama hin beekne irratti rageessuu isaaniiti. Namoota dhimma kana keessa beekanii fi kanneen yakka dharaan ragaa bahuu irratti hirmaatan irraa aakka hubatametti namoonni kaabinee jedhaman nama yeroof bakka san hin jirre kan booda dhufee karaa irraa guuran cufa jeequmsarratti argineerra jechuun raga bahaniiru. Kun ilmaa ilmoo isaaniitiif haa darbu ka jedhamu qofa osoo hin taane, balaan yakka isaan hojjatanii isaanuma haa mudatu jechuun dirqama ta'a.

Gama birootiinis, carraa galtee ummata mudateetti fayyadamudhaan namoota qabeenya qaban irraa warii namoonni saamaa turanis jiru.

Walumaa galatti balaa guyyaa 19/8/2004 biyya irra gaheen namoonni nagahaa ajjeefamaniiru, hanqinni qaamaa isaan irra gaheera, hidhamanii tumamaniiru. Walumaa galatti namoota du'an malee kan hidhaman nama 90 ture.

Namoonni hidhaman (90 keessaa dubartii 25 dabalatee) yakka shoorarkeessummaa tiin Abbaan Alangaa Naannoo dhaddacha kibbaatiin mata dureen yakkaa '*Allaahu Akbar*' jechuun jeeqxan jedhaniiti. Kanas tarree yakkaa kan yeroo san ittiin himatan akka armaan gadiitti ilaali.

***Yakki***

*S/Y FDRI bara 1996 bahe kew. 32 (1,A), 35 fi labsii farra shoorarkeessummaa lakk. 652/2001 kew. 3 (1,4 fi 6) darbuun yakka raawwatame.*

*Tarree Yakkichaa*

*Himatamtoonni gubbatti (kanneen armaan gaditti dhihaatan baana) maqaa fi teessoon isaanii tuqame gareen ta'uun amantaa bu'uura godhatanii mootummaa irratti dhiibbaa geessuuf yaadanii akka ka'umsaaf isaanii tolu nama She/ Su'uud Ahmad jedhamu yeroof too'annaa poolisii jala ture humnaan gadi lakkisiisuuf gaafa 19/08/04 guyyaa keessa tilmaamaan saa'aa 1:30-10:30tti godina Arsii Lixaa Aanaa Gadab Hasaasaa, magaalaa Hasaasaa ganda 01 bakka addaa waajjira poolisii Aanaa Gadab Hasaasaa fuulduratti dhaadannoo "Allaahu Akbar" jedhu dhageessisaa dhagaa darbachuu fi diiginsa raawwataniin qaama namoota 3…… irra miidhaan olaanaan ga'eera.*

Namoota yakka shoorarkeessummaatiin himataman kan armaan gadii keessaa 25 duraa dubartoota. Dubartoota kanneen keessaa ta yeroo dhihoo deette, ta yeroo dhihoo heerumtee fi tan ijoollee abbaan manaa irraa du'e guddiftutu ture. Haalli guyyaa mana hidhaatti galchan niqaabaa fi hijaaba irraa mulqanii jilbaan lafarra oofudhaan itti isaan salphisan immoo diraamaa eessattuu ta'ee hin beekne. Kana maraa ummanni Rabbi ati argi jechuu malee waan biro gochuu hin dandeenne

Dhimma kanaafis Guutuu biyyaatti dhimmi jabaa ta’uu irraa walgahiin muummucha ministeeraatiin walitti qabame biiroo muummicha ministeeraa Mallas Zeenaawiitti adeemsifamee ture. Achirratti dhimmi Hasaasaa akka armaan gaditti argitan kanaan akka jabatti kaafameera

Akkuma armaan gaditti hubatamu, Magaalaan Hasaasaa tooftaa cimaa mootummaan qindeesseen nama heddu ajjeesanii heddu akka hidhan dhimmi Hasaasaa akka armaan gadiitti qaboo yaa’ii fuula 3 irratti gabaafamee ture.

➢ በምስራቅ አርሲ አሳሳ ከተማ ላይ ለረዥም ጊዜ በመንግስት ይፈለጉ የነበሩ ጽንፈኞችን ለማስወገድ ይቻል ዘንድ በአንድ የከተማው መስጊድ ውስጥ በተሰራ የተቀናጀ ኦፕሬሽን ለረጅም ጊዜ ለመንግስት ስጋት ሆነው የቆዩ ጥቂት ሰዎች እንዲወገዱ ተደርጓል፡፡ በርከት ያሉ ግብረ አበሮቻቸውም መታሰራቸው ተገልጿል፡፡

C:\ PM Office\My documents\ Moslim 004 Page 3 of 10

Yeroo jeequmsaafi waraanaa kan akkanaa keessatti h/ Muhammad H/ Sa’id hidhamani namoota jaha (6) waliin bakka hin taanetti hidhamanii turan.

Rakkoo mana hidhaatti bara 2007 akka lakkoofsa Itoophiyaatti isaan mudate kan Obboleessi keenna ka isaan waliin hidhame, Abdallaa Kinniisoo (Abdallaa Raayyaa) odeesse akka armaan gadii kana.

Bara jeequmsa dhimma Ahbaashii, H/ Muhammad hidhamanii turan. Mana ‘*Doboqaa*’ jedhamutu ture. Mana kana gaafa seenan, poolisni, ‘*Haajiyyoo areeda haadadhaa’* jennaan, dallananii ka’udhaan, ‘*Areeda akkam haadadha, Isilaama ta’uu kiyya hin argituu*’ jedhanii lola kaafnaan, poolisni rifatee isaniifi warra isaan waliin hidhames areeda haaduu akka dhiise, Abdallaa kinniisoo ragaa kenneera.

Manni yeroo jalqabaatiif itti hidhaman kun, akka Abdallaa Kinniisoo ibsetti, mana qoshaashaa (fishaa), bakka namni hidhame balbala jalatti fincaanu/ajaawaa, mana namni nama ajjeesu, ‘*maajiraat machii’* fi hattuun itti hidhamtu, mana hashiishiifi caatiin dhoksaan itti galu ture. Mana kana keessatti yeroo jalqabaa namoonni H/ Muhammad waliin hidhaman:

1. H/ Muhammad H/ sa’id
2. H/ Adam Hamdaa
3. Sh/Bakri Goobanaa
4. Sh/Muhammad H/kadiir
5. SH/Abdussamad H/ Ibraahim
6. Sh/Suudii Ahmad
7. Sh/Umar H/Adam turan.

Mana kana keessatti, hantuunni ginnoo (xaaraa manaa)tiifi lafarra deemaa bula. Kana bira darbee wanti kutaa san keessatti H/ Muhammadiin halkan sadi hirriba dhoorge, hantuunni namoota kashlabbee achitti hidhaman, ka lutti dhoqqeefi qamaacaan uffifamte, isaa rafu qamaacaa luka

